دوس-دۈشمەن ئاراسىدا،
ئەمدى كۆرۈڭ ئويناشنى.

مەن باردىم كېچە بىلەن،
ئېرىقنىڭ ئىچى بىلەن.
يىگىت قولى باغلاندى،
جۇگاننىڭ چېچى بىلەن.

قېشىڭ شوختۇر، قېشىڭ شوختۇر،
قېشىڭدىن كىرپىگىڭ شوختۇر.
سېنىڭدەك گۈزەل جانان،
جاھان سەھراسىدا يوقتۇر.

## 6. خۇش دەردى يامان

تەڭدىر ئاللا سۇبھانالла،
تاغنى ياراتتى.
تاغ ئىچىنى قاراڭغۇ دەپ،
ئاينى ياراتتى.

قايتارما:
خۇش دەردى يامان،
جېنىم ئۆتۈك سېنىڭكى داغلار.

تەڭدىر ئاللا سۇبھانالла،
ھالىم تەڭ بولدى.
يار قاشىغا باراي دىسەم،
توخۇ چىللادى.

قەنتى-ناۋات ئاغزىڭدىدۇر،

شكەر لېۋىڭدە.
سېرىق زەپەر قات ئاچىلۇر،
باسقان ئىزىڭدا.

سېرىق زەپەر ياخشى گۈلدۇر،
ئۇزاق ئاچىلۇر.
مەن يارىمنى كۆندە كۆرسەم،
كۆڭلۈم ئاچىلۇر.

تاللاي-تاللاي تاللىۋالدىم،
تالدىن چوكەننى.
باغ ئارىلاپ ئىلغىۋالدىم،
سېرىق زەپەرنى.

## 7. ئاھۇم يارەي

بارغۇچىدىن ئاڭلىسام،
كەلمىگىدەك يارىم مېنىڭ.
قايدا بولسا بارلا بولسۇن،
ئۆلمىسۇن يارىم مېنىڭ.

يار بۇ يەردىن كەتكىلى،
مېنىڭ مۇندا تۇرغۇمۇ يوق.
كۆندۈزى خىيال قىلىپ،
كېچىلىرى ئۇيقۇمۇ يوق.

ياغلىغىم يارىمدا قەپتۇ،
ئىنىلاپ-ئىنىلاپ يۈرگىدەك.
كېچىلىرى ئۇخلىماي،
كۆندۈزى تىللاپ يۈرگىدەك.

كۆيە-كۆيە كۆل بولۇرمەن،
ياغلىقىڭغا تۈگ مېنى.
ھەر سېغىنغاندا مېنى،
ئاچىپ، ئاچىپ كۆر مېنى.

## 8. زىرو-زەۋەر قىلىدۇ

ئەۋۋەل دۇنيا يوق ئىدى،
پەيدا بولدى.
پاچىق بىلەن سۈرەتنى،
ئادەم قىلدى.

زارى زۇلۇم بەندەڭگە،
سالما خۇدا.
بىر ياخشىنى بىر يامانغا،
بۇيرۇما خۇدا.

زىرو-زەۋەر قىلىدۇ،
غەمزەڭ[1] مېنى.
ئۆلتۈرىدۇ-تىرگىزىدۇ،
دەردىڭ مېنى.

ئېلىپ بويلۇق ئاي سەنەم،
ئاتىڭ نەدۇر.
ئاتقىنەڭنى بىلمەيمەن،
زاتىڭ نەدۇر.

---

① غەمزە — نازلىنىش.

## 9. لائىلاھە قۇدرىتىڭدىن قورقمەن

لائىلاھە قۇدرىتىڭدىن قورقمەن،
ياشقىنە ئولان بېشىمدىن قورقمەن.
ياشلىقىمدا كۆپ گۇنا قىلغان ئۈچۈن،
ئاخىرى دوزاق ئوتىدىن قورقمەن.

قايتارما:
(جانىم) قورقمەن. (ئاي بىدەت يارەي)

ساقىدا[1]تاۋۇز تېرىپ ئۈندىمىكىن،
پەلكى-پەلەككە يەتتىمىكىن.
سوراڭلار ئاشقىلارنىڭ ئۇستازىدىن،
مۇرادى-مەقسىدىگە يەتتىمىكىن.

ئىلىكىدە[2]قوغۇن تېرىپ،
قاپاق باراڭلىق قىلدىلا.
ئاخشىمى چىللاپ قويۇپ،
ئەجەپ ساراڭلىق قىلدىلا.

## 10. داغى پەريادەي

سىم-سىم ئارىلاپ يامغۇر ياغدى،
تاغلارنى بويلاپ-تاغلارنى بويلاپ.
كۆرەر كۆزۈم كۆرمەس بولدى،
يولۇڭغا قاراپ-يولۇڭغا قاراپ.

---

[1] ساقا — قۇمۇلنىڭ شەرقىدىكى يەرنامى.
[2] ئىلىكى — قۇمۇلنىڭ جەنۇبىدىكى يەر نامى.

قايتارما:
داغى پەريادەي، سىنىڭ ئۇستۇندۇر،
گۇلشەن داغمەي.

ئېگىز-ئېگىز تاغ باشىدىن،
سىرىلدىم تۆزگە-سىرىلدىم تۆزگە.
بىلەرسىزمۇ بىلمەسسىزمۇ؟
ئاشىق مەن سىزگە-ئاشىق مەن سىزگە.

ئېگىز-ئېگىز تاغ باشىدىن،
سىرىلدىم تۆزگە-سىرىلدىم تۆزگە.
قىزىل گۇلنىڭ غۇنچىسىدەك،
ئېگىلدىم سىزگە-ئېگىلدىم سىزگە.

ئاتام بىلمەس ئانام بىلمەس،
مېنىڭ ھالىمنى-مېنىڭ ھالىمنى.
ئۇستۇن خۇدا ئىگەم بىلۇر،
سارغايغانىمنى-سارغايغانىمنى.

ئاتام سورىسا، ئانام سورىسا،
تاغلاردا دەڭلا-تاغلاردا دەڭلار.
بىر كۆزى ياش بىر كۆزى قان،
يىغلايدۇ دەڭلا-يىغلايدۇ دەڭلار.

## 11. سەھەر ناخشىسى

بارسىلا بىللە بارايلى،
ئايرىلىپ قالغان يامان.
ئايرىلغانغا كىم ئۆلۈپتۇ،
خەقنىڭ بەد نامى يامان.

قايتارما:
ئاللا يامانەي.

بارسلا كەلمەيدىلا،
ياغلىقلىرى قالسۇن ماڭا.
يىغلىسام ياشمنى ئەرتەي،
ھەمرا بولسۇن ماڭا.

يار بىلەن ئويناپتىمەن،
سۇندى مېنىڭ نازۇك قولۇم.
يارنىڭ ياغلىقىدا،
تاڭسام ساقايمايدۇ قولۇم.

كەچ بولۇپ يۇلتۇز چىقىپتۇ،
مەن قاچان ئۆيگە ياناي.
بىرگىنە ئالما بېرىڭ،
يولداش قىلىپ ئۆيگە ياناي.

يۇقىرى باراي دىسەم،
ئالدىمدا بىر توغرى داۋان.
قايرىلىپ ياناي دىسەم،
يارنىڭ ئوتى ئاندىن يامان.

دوستقا دوس قىلدىڭ مېنى،
دۈشمەنگە دوس قىلدىڭ مېنى.
بىر قاراپ، ئىككى كۈلۈپ،
ئايرىلغۇسىز قىلدىڭ مېنى.

دۆلىتىمنىڭ بارىدا،

دوسمۇ دوس، دۈشمەنمۇ دوس.
باشقا دەرت كەلگەن زاماندا،
جان قېرىنداش جانىمغا دوس.

دوستلىرىم مەندىن زېرىكتى،
دۈشمىنىم سەنمۇ زېرىك.
سەن ئىشەنگەن تاغلىرىڭدا،
ھەرگىزمۇ ياتمايدۇ كىيىك.

## 12. سەڭدىل[1] يار-يارەي

گۈلمىدى-غۇنچىمىدى،
يارىم سېنىڭ باشىڭدىكى؟
كېچىدە تونالمىدىم،
كىملەر ئىدى قاشىڭدىكى؟

قايتارما:
سەڭدىل يار-يارەي، زالىم يار-يارەي،
چىنتاش كۆزلۈك يارلىرىڭ، مەن بولاي،
ئا... يارەي... ئاي داغىمەي، جېنىمەي.

كېچە كەلگەن مەن ئەمەس،
قوغنىنى[2] چەككەن مەن ئەمەس.
كېچە يېنىڭغا كىرىپ،
لېۋىڭگە سۆيگەن مەن ئەمەس.

سەن قاچان تۈنلۈككە كەلدىڭ؟

---

[1] سەڭدىل — تاش يۈرەك.
[2] قوق — ئىشك.

مەن قاچان ئۈن بەرمىدىم؟
سەن كىرالماي، مەن چىقالماي،
ئۆرتىنىپ قان يىغلىدىم.

يارنى تۇتتۇم دەپتىمەن،
ئىچىمگە ئوتنى سەپتىمەن.
ئىچىمگە ئوتنى سەپ قويۇپ،
قىنارىنى بىلمەپتىمەن.

يارىلا يەي، يارىلا،
ئىچىمگە ئوتنى سالدىلا.
ئوتلىرىنى ئالسىلا،
مەندىن بۆلەككە سالسىلا.

ئوتلىرى قىلدى كاۋاپ،
باغرىمنى يېرىپ باقسىلا.
سۇ قۇيسام ئۆچمەيدۇغۇ،
بەجىن[①]گۇيا سى ياقسىلا.

## 13. شاپتۇلنىڭ شېخى پەس

كېتەرىڭنى بىلگەن بولسام،
يولدا تۇرۇردۇم.
يىغلاپ-قاخشاپ قالغىنىمدىن،
بىللە بارۇردۇم.

قايتارما:
ۋاي-ۋاي جېنىمەي، شاپتۇلنىڭ شېخى پەس،

① بەجىن — بىيجىڭ.

ۋاي-ۋاي جىنىمەي مۆگسى ئاندىنمۇ پەس.
ياخشىلارغا سۆز سالسام، يەردە قويمايدۇ نەس.
زالىم يار-يارەي، شىرىن يار-يارەي،
چىنتاش كۆزلۈك يارلىرىڭ مەن بولاي،
ئايارەي، ئاي داغىمەي، جىنىمەي.

بارغىنىڭدىن-تۇرغىنىڭدىن،
كەتكىنىڭ ياخشى.
يار دەردىنى تارتقىنىڭدىن،
ئۆلگىنىڭ ياخشى.

كېلەمدۇ دەپ تاما قىلما،
كەتكىنىم شۇدۇر.
ئاشىق ئويناپ مۇرادىمغا،
يەتكىنىم شۇدۇر.

## 14. يار سىنىڭ قەلەندەرىڭ بولاي

مەن بىلمىنى باغلىدىم،
قىل بىلەنەي سىم بىلەن.
سەن كېتەرسەن، مەن قالۇرمەن،
ئۆيدە يالغۇز كىم بىلەن.

قايتارما:
يار سىنىڭ قەلەندەرىڭ، (جىنىمەي)
بولۇپتىمەن-بولۇپتىمەن.
ئالتە ئايدىن، ئالتە يىلدىن،
مەن سىنىڭ كويىڭدىمەن.

تاققا چىقتىم تال ئۈچۈن،

قۇرغۇي بالاسى بار ئۈچۈن.
ئالتە ئاي ئوتۇڭدا كۆيدۈم،
سەن بالالىق يار ئۈچۈن.

ئالتە ئاينى، ئالتە يىلنى،
ئالتە كۈنچە بىلمىدىم.
دۇنيادا مىڭ يار تۇتۇپ،
بىر سېنىڭدەك بىلمىدىم.

تاققا چىقتىم كېيىك ئاتتىم،
تاغچى پالگانلار بىلەن.
ئۆمرۈم زايا ئۆتەمدۇ،
قەدىر بىلمەس يار بىلەن.

تاققا چىقىپ ياتالمىدىم،
تاغدىن كېيىك ئاتالمىدىم.
ئارزۇلاپ تۇتقان يارىنىڭ،
قوينىدا ياتالمىدىم.

تاققا چىقتىم بىر كۈنى،
كۆرۈپ قالدىم تۈلكىنى.
خۇدا بۇرسا تېچ بولساق،
كۆرۈشەرمىز بىر كۈنى.

## 15 . شاپىرىم ئويناڭ

بارايلى دىمەدۇقمۇ،
تۇرايلى دىمەدۇقمۇ.
شەرتىمىز قىزىل ئالما،
چىشلىشىپ يىمەدۇقمۇ.

قايتارما:
جېنىم ئويناڭ، نادان ئويناڭ.

يار بارسا بارايلىمۇ،
يولدا تورايلىمۇ.
چىقماس يارنى ساقلاپ،
ئەۋارە بولايلىمۇ.

خۇمارىمما-خۇمارىم،
خۇمارىمدىن ئايرىلدىم.
خۇمارىمنى دەپ بېرىپ،
تۇمارىمدىن ئايرىلدىم.

قوغۇن پىلىگى ئىزدەپ،
تاۋۇز تاپمەن يارىم.
سەن يارىمدىن ئايرىلىپ،
يالغۇز ياتىمەن يارىم.

ئايرىلغىلى ئۈچ كۈندۇر،
يارنىڭ دەردى مۈشكۈلدۇر.
بىلمەيمەن نىچۈك ھالدۇر،
چىرايىم سېرىق گۈلدۇر.

مۇنداقمۇ بولۇرمەنمۇ،
شۇم تەلەي بولۇرمەنمۇ.
سۆيگەن ياردىن ئايرىلىپ،
سارسىلىپ[1] قالۇرمەنمۇ.

---

[1] سارسىلىپ — خارلىنىپ.

دەردىم مېنىڭ تولادۇر،
ئىچىمگە پاتماي تۇرادۇر.
بىگۇيا يارىم مېنىڭ،
دادىمغا يەتمەي تۇرادۇر.

## 16. يار خارابىڭمەن

يۇقىرى بارغانسېرى،
يارىمنى مەن كۆرگەنسېرى.
سەن مېنى ئەۋارە قىلما،
مەن كۆڭۈل بۆلگەنسېرى.

قايتارما: ......
ئاي خارابىڭمەن كىم بارەي خەستەن،[1]
خەستەنگە ئېلىپ باردى سېنى ئۇلار.
سۇنغان ساپاق ئايلالا،
سېنى قايدىن تاپاي جېنىمەي.

يۇقىرى باراي دىسەم،
ئالدىمدا بىر توغرا داۋان.
قايرىلىپ ياناي دىسەم،
يارنىڭ ئوتى ئاندىن يامان.

ئۆلۈپتۇ دەپ ئاڭلىدىم،
يەمشى دىگەن سايلاردا.
كۆز يېشىم دەريا بولدى،
ناماز دىگەر چاغلاردا.

---

[1] خەستەن — قەستەن.

سىنىڭ ئۈتىك نىمدۇر،
مېنىڭ ئۈتىم مارىيە.
قارا پاخلان شورپىسى،
قاملاشمىسا دورا يە.

باغدا ئالما پىشىپتۇ،
يەرگە توك-توك چۈشۈپتۇ.
قاملاشمىغان يىگىتكە،
ئەجەپ كۆڭلۈم چۈشۈپتۇ.

ئېرىقىڭدا سۇ يوققۇ،
بىلىقلارغا نە بولۇر.
بارچە خەقلەر ئوينىپتۇ،
بىز ئوينىساق نە بولۇر.

## 17. گىلاك تاغلاردىكى مۇزلار

يارى دەيدۇ-يارى دەيدۇ،
ياردا يوقتۇر گۇپا.
يار ئۈتىنى ئاتىماڭلا،
قىلىدۇ جانغا جاپا.

قايتارما:
ئاي ... بى. بى دەرت گىلاك تاغلاردىكى مۇزلار
ئاي ... بى. بى دەرت سەرۋەگلەردىكى[1] قارلار.

كېچىلەپ تامنى تېشىپ،

[1] سەرۋەك — قومۇلدىكى تاغ ئىسمى.

يالاڭ ئاياق سۇنى كېچىپ.
سېنى دەپ كەلمىدۇقمۇ،
بۇرۇنقى يارلاردىن كېچىپ.

ئاتا-ئانام كۆيە تاغ،
ئۆلۈپ كىتەرىنى بىلمىدىم.
بۇ مېنىڭ ئولان[1] بېشىم،
يىتىم قالۇرنى بىلمىدىم.

ئاتالىقلار-ئانالىقلار،
دەستە-دەستە گۈل ئىكەن.
ئاتاسىزلار-ئاناسىزلار،
كۆيۈپ ئۆچكەن كۈل ئىكەن.

ئاتا دىگەن تاغ ئىكەن،
ئانا دىگەن باغ ئىكەن.
ئاتا-ئاناسى بولمىسا،
ئېتىۋارى يوق ئىكەن.

ياخشى ئاتا مەندە يوق،
ياخشى ئانا مەندە يوق.
ئېغىر قورساق كۆتۈرۈپ،
تۇققان ئانام ئەمدى يوق.

ئاققىنە گۈمبەز ئىچىدە،
ئاقىرىپ ياتقان ئانام.
چۆرىسىگە گۈل تېرىپ،
بىزنى غېرىپ قىلغان ئانام.

---

① ئولان — ئەركىن.

## 18. خانلار ئاغچام

قارا-قارا قاشلارىڭ،
يەلپۈنەدۇ ساچلارىڭ.
ساڭا نىمە دەرت كەلدى،
تۆكىلەدۇ ياشلارىڭ.

قايتارما:
جانلىرىم خانلا ئاغچام ئوينايدۇ نادان باللا.

يارىمنىڭ قارا ساچى،
چۇشۇپتۇ ياڭاقىغا.
يارىمنى سۆيەرمەن دەپ،
ئۆلەيمۇ تاياقىغا.

قاشىڭنىڭ قاراسىدىن،
كۆزلىرىڭگە كۆيدۇممەن.
بوينۇڭغا گىرە سېلىپ،
لەۋلىرىڭگە سۆيدۇممەن.

قاشىڭ ئەسلى قارادۇر،
ئوسما قويغۇنۇڭ يالغان.
مەن كۆيسەم ساڭا كۆيدۇم،
سېنىڭ كۆيگىنىڭ يالغان.

قاشىڭنىڭ قاراسمۇ،
كۆزۈڭنىڭ ئالاسمۇ.
مېنى يارغا قوشمىغان،
خۇدانىڭ بالاسمۇ.

قاشلىرى قارا ئىكەن،
ھەممە خەق قارايدىكەن.
ئۆيلىرىگە باراي دىسەم،
دۈشمەنلىرى مارايدىكەن.

قاشلىرىڭ قارا-قارا،
كىرپىكلىرىڭ زىرو-زەۋەر.
يار ئۇتۇڭدا مەن كۆيەرمەن،
سەن يۈرۈيسەن بىخەۋەر.

## 2-چۈشۈرگە

### 1. مۇقام

خۇدايا خۇداۋەندە نە دەپ بۇ ئالەمنى بەنا قىلدىڭ،
نە سەۋەپتىن ئادەملەرگە بۇ ئۆلۈمنى ئاشنا قىلدىڭ.

### 2. ئۆرگىلىدۇ پەلەك

ئايمۇ تۈشتى ئويمانغا،
كۈنمۇ تۈشتى ئويمانغا.
ئەيلىمىز تۈشۈپ قەپتۇ،
اينىڭ قىزى ئايخانغا.

قايتارما:
ئۆرگىلىدۇ پەلەك، چۆرگىلىدۇ پەلەك،
كىمنىڭ يارىسەن ئالتۇن، قايىرىپ سۆيگىدەك.

كۆڭلۈم چۈشتى كۆڭلۈڭگە،
كىردىم سىنىڭ كەينىڭگە.
ساق بېشىم ساراڭ بولدى،
يارىم سېنىڭ دەردىڭدە.

ئىگىز تاققا چىققاندا،
يۆلەپ قويغان گۈنايىم بار.
كۆيۈپ قالدىم دىگەندە،
سۆيۈپ قويغان گۈنايىم بار.

يارىم ئۆتتى يانىمدىن،
كۆيدۈرۈپ ئۆتتى جانىمدىن،
ئۆلمەي تىرىك ئايرىلدۇق،
جاندىن ئېزىز يارىمدىن.

## 3 . ئۆلۈۋا كېتىمىز

داپنى مەن چالغان بىلەن،
ناخشىنى مەن ئېيتالمىدىم.
ئىچىمدە دەردىم تولا،
يارىم ساڭا ئېيتالمىدىم.

قايتارما:
ئۆلۈۋاكېتىمىز، كۆيۈۋاكېتىمىز.
خۇدايىم بۇيرۇسا، مۇراتقا يېتىمىز.

ئىچمەيمەن هاراقىڭنى،
تۇتقانىڭغا هەشقاللا.
ئاشىقسىز يۈرەلمەيدۇ،
يېڭى ئۆسمە ياش باللا.

تاغمۇ تاغلارنى كېزىپ،
مەن كەزمىگەن تاغ قالدىمۇ.
يار ئۈچۈن مەن تارتمىغان،
جەبرى-جاپالار قالدىمۇ.

قايتارما:
ئەجدادۇر قېشىم،
شەيدادۇر بېشىم.
(ۋاي) دەريا بولۇپ،
(ۋاي) ئاقتى يېشىم.

## 4. شەر-شەردە ئويناڭلار

شوتا قويدۇم شاتۇتقا،
بىز مۇساپىر بۇ يۇرتقا.
مۇساپىرنى خار كۆرمەڭ،
قايتىپ كېتىمىز يۇرتقا.

تاغنىڭ بېشى تۇمانسىز،
كۆيۈپ قالساق تۇيمايسىز.
بىزنى سىزگە قوشمىغان،
كۆڭلى قارا ئىمانسىز.

قوي ئۆلۈپ قويلا ئۆلۈپ،
قوزىسى مەرەپ قالمىسۇن.
يار ئۆلۈپ يارلا ئۆلۈپ،
ئاشىغى يىغلاپ قالمىسۇن.

تاققا چىقمىز ئەمدى،

ئىرغاي كېسمىز ئەمدى.
ياخشى ياردىن ئايرىلىپ،
يالغۇز ياتمىز ئەمدى.

## 5. سىز ياخشى بىز ياخشى

ئۇنداق ئەتمەڭلار مېنى،
مۇنداق ئەتمەڭلار مېنى.
ئاقىبەت لازىم بولۇرمەن،
تاشلىۋەتمەڭلار مېنى.

قايتارما:
سىز ياخشى، بىز ياخشى،
ئوينىغلى نادان ياخشى.

گۈلمۇ دەپ سۆيدۈم سېنى،
كۆلدىن بىتەر قىلدىڭ مېنى.
سۆيگۈنۈم ئالەمدىن ئاشتى،
ئەمدى سۆيمەسمەن سېنى.

كۆيمىسەم كۆيدۈردىڭ،
يىراقتىكى قارچۇغا كۆز.
بىر قېتىم سۆيمەي تۇرۇپ،
قىلدى مېنى ئالەمگە سۆز.

يار بىلەن خەلى تېپىپ،
ئولتۇرسىلا بىردەمگىنە.
قوپسىلا باغرىم كۆيەدۇ،
ئولتۇرسىلا يۈرەككىنە.

## 6. بالىخان

يارىمنى كۆردۈم،
مەستانە بولدۇم.
خەقتىن يوشۇرسام،
ئاشكارە بولدۇم.

يارىم كېلىپتۇ،
ماڭا ئىرادە.
سالغان ئۇتلارى،
ئۇندىن زىيادە.

باغدا سېرىق گۈل،
ھەر باغدا بولماس.
ھەر باغدا بولسا،
سېنىڭچە بولماس.

سەندەك قىزىل گۈل،
باغدا ياتامدۇ؟
سورايمەن باغۋەندىن،
پۇلغا ساتامدۇ؟

## 7. ئوي-ئويلايسەن

ئوي ئويلايسەن، ئوي ئويلايسەن،
ئويچىمىدىڭ سەن؟
يان باغرىدا يېتىپ قاپسەن،
قويچىمىدىڭ سەن؟

قايتارما:
شولما[1]شولايدۇ، (بالىخان)
كاڭشاڭدا ئوينايدۇ.[2]
يارنى تاپقاندا، (بالىخان)،
كۆڭلىنى ئولايدۇ.

يارىڭ قەيەرگە كەتتى؟
يار قېشغا كەتتى.
بېرىۋالسا كەلمەيدۇ،
مۇرادىغا يەتتى.

قارا دەيدۇ، قارا دەيدۇ،
قارا مەندە يوق.
قارامۇقىنىڭ قاسراغىدەك
گۇنا مەندە يوق.

## 8. يېڭى باغنىڭ گۈللىرى

ئۇ مەلەڭدىن-بۇ مەلەڭگە،
ئويناي دەپ كەلدىم.
بارمۇ مەيلىڭ، يوقمۇ مەيلىڭ،
بىلەي دەپ كەلدىم.

مىنگەن ئاتىم چىلان تورۇق،
قىيىندا ئىگەر.
قاشى قارا يارىنىڭ ئوتى،
يۈرەككە تېگەر.

---

① شولما — شۇرلما، قوناق.
② كاڭشاڭ — كاڭ ئۈستى.

ئاتام سەنسەن ئانام سەنسەن،
گۈلنىڭ ناۋاتى.
مىنگەن ئاتىڭ كەيگەن تونۇڭ،
يارنىڭ دۆلەتى.

ئېتىم جەدە، ئېتىم جەدە،
مىنگەنىم نەدە.
غانجۇغامدا بەش جىڭ هاراق،
ئىچكەنىم نەدە.

## 9. يارانقان جايدا بىر گۈلخان

كەتمەكنى خىيال ئەيلەپ،
باغىڭ بىلەن يول سالدىم.
مەشرەپنى تولا ئويناپ،
يارىمغا ئوگال سالدىم.

قايتارما:
يائاللا ئەرۋالا، يارانقان جايدا بىر گۈلخان.

چاقىم چاقىدا قالدى،
ئىگەم خانىدا قالدى.
كىچىكلىكتە سۆيگەن يار،
ئۆزىنىڭ شەرىدە قالدى.

## 10. چاقچاق گىپىڭىز بار

مەن بۇ يەرلىك ئەمەسمەن،
يەرنى-سۇنى بىلمەسمەن.
يەرنى-سۇنى بىلگەندە،

باغلىساڭمۇ تۇرماسمەن.

قايتارما:
چاقچاق گېپىڭىز بار يارەي،
شاڭخو سۆزىڭىز بار.
ياردىن خەۋىرىڭ يوق زىۋاسەن،
ياردىن خەۋىرىڭ يوق ئۆزەڭ بىلسەن.

مەن بۇ يەرگە كەلمەستىم،
باشلاپ كەلگەن ئىبىراھىم.
ئاشىق بىلەن مەشۇقنى،
ئايرىۋەتكەن خۇدايىم.

تون تىكتىم تويىۇڭغا،
چىنەپ كەستىم بويىۇڭغا.
خۇدايىمغا تاپشۇردۇم،
مارەك بولسۇن تويىۇڭغا.

## 11. مۇتۇر خەيىنىڭ[1] پۆپىكى بار

يارىم بەرگەن ئالمىنى،
بىلمەي تۇرۇپ ئەپتىمەن.
كۆڭۈل بەرمىگەن يارنى،
كۆڭۈل بەردى دەپتىمەن.

قايتارما:

---

[1] مۇتۇرخەي — ئەينى ۋاقىتدا مەنجۇ ئاياللىرى كىيدىغان پۆپۈكلۈك ئاياق.

ئەرلا-ئەرلا كەيچەندا،[①]
موتۇر خەينىڭ پۆپكى بار.
ئاخشاملىققا مەن باراي،
يۇلتۇز بولمىسا ئاكىڭىز بار.

يارىم بەرگەن بەش ئالما،
بەشىلىسى قوينۇمدا.
ئۇخلاپ چۆچۈپ ئويغانسام،
يارنىڭ قولى بوينۇمدا.

ئالمىنى بەردىم قولۇڭغا،
كۆيۈپ قالدىم بويۇڭغا.
ئۈچ كۈن بولدى كەلمىدىڭ،
قاراپ قالدىم يولۇڭغا.

## 12. ئاچا-ئاچا جېنىم ئاچا

ئالمىنى ئاتتىم دەرياغا،
لەيلىمەيدۇ چۆكمەيدۇ.
يىگى يارنىڭ ئوتلارى،
يالتىرايدۇ ئۆچمەيدۇ.

قايتارما:
ئاچا-ئاچا جېنىم ئاچا،
بالام يوق دەپ يىغلايسەن.
مېنى بېقىۋالساڭچۇ.
هويلاڭدىكى قوش تېرەككە،

---

① ئەرلا-ئەرلا كەيچەندا — تەتەي خېنىمنىڭ پۇتى چوڭ دىگەن مەندە بولۇپ، ئەينى چاغدىكى بەگ، ئامباللارنىڭ خوتۇنلىرىغا هەجۋى قىلىپ ئېيتىلغان.

شاخ ئېتىۋالساڭچۇ.

ئالمىنى بېرىك دەيسىز،
بەرسەم كىم بىلەن يەيسىز؟
يار قەدىرىنى بىلمەيسىز،
تاشلىۋەتسە يىغلايسىز.

## 13. بۇرگەم

بۇرگەم-بۇرگەم بىر باتۇر،
باسما يوتقاندا ياتۇر.
بۇرگەمنى سۇغا سالسام،
كۆزلىرىنى ئالايتۇر.

بۇرگەمنىڭ بۇرۇتلارى،
ئالماستىن تۇياقلارى.
بۇرگەمگە قاراپ باقسام،
دىڭگايغان قۇلاقلارى.

بۇرگەمنى بوغرا ئەتتىم،
تارتىپ بۇرنىدىن ئەتتىم.
ئالتە ئايلىق ئوزۇق ئارتىپ،
يارىم بىلەن مىنگەشتىم.

چۇ دىسەممۇ ماڭمايدۇ،
خېھ دىسەممۇ ماڭمايدۇ.
توپىلاڭنى كۆرسە يېتىۋالدۇ،
پاتقاقنى كۆرسە پېتىۋالدۇ.

ئاچچىغىم شۇڭا كېلىپ،

تارتىپ بوغۇزلىۋەتتىم.
ئاتمىش چارەك ياغ چىقتى،
يەتمىش چارەك گۆش چىقتى.

ئاڭمۇ بەردىم بىر چارەك،
بۇڭمۇ بەردىم بىر چارەك.
قالغىنىنى نەزىر ئەتتىم،
شىرىسى ماڭا قالدى.

شىرىسىنى ئاپىرىپ،
ئەيسا كۆنچىگە بەردىم.
ئەيسا كۆنچىدىن ئېلىپ،
مۇسا كۆنچىگە بەردىم.

ئاتمىش كۈندە ئاشلانسۇن،
يەتمىش كۈندە رۇسلانسۇن.
ئايلالارغا ئويماقلىق،
ئاخۇنلارغا غىلاپلىق.
يېرىم كۆن ئېشىپ قالدى،
ئۆتۈكچىگە بەردىم.

## 14. يارىم-يارىم دوس

كەتمەكچى بولۇپ قالدۇق،
يار كېتەمدىكىن بىللە؟
يار كەتسە بىللە كېتەيلى،
ئويۇن كۈلكىسى بىللە.

سېنىڭ بىلەن مەن باراي،

دۆربەجىنگىچە[1] يارىم.
ئۈمىت قىلسىلا ئويناىلى،
جانلار چىققىچە يارىم.

ئۆستەڭدىكى تاللارنى،
كىملەركېسىپ كەتكەندۇر؟
كۆڭۈلدىكى يارلارنى،
كىملەر سۆيۈپ كەتكەندۇر؟

هوگانى تۇمان باستى،
ئاينى كۆرگىلى بولماس.
كۆڭلۈمگە گۇمان تۈشتى،
يارنى سۆيگىلى بولماس.

---

① دۆربەجىن ـــ قۇمۇلنىڭ شەرقىدىكى جاي ئىسمى.

# ئىككىنچى، ئۇلۇق دۇر مۇقامى
## (هاي-هاي ئۆلەن مۇقامى)

### 1. مۇقام

ئەي سىنىڭ ئىشقىڭدا دىلبەر،
يۈرەكىم قىپ-قىزىل قاندۇر.
مۇھەببەت ئوتىدا كۆيگەن،
كۆڭۈل ھەردەم پەرىشاندۇر.

قايتارما:
جانام ئا... بى... بى... بى غېرىپ ئادەم.

سىنىڭ ئىشقىڭدا ئەي دىلبەر،
ئەجەپ دىۋانىلەر بولدۇم.
بۇ جاھاندا خالايىققا،
بىسى[1]ئەپسانىلەر بولدۇم.

### 2. دىلۋەكىجان

جۈپ ئۈزۈك قولۇمدا تۇرسا،
دۇنيانى يايلاپتىمەن.
بىردەم ئايرىلماس شۇ يارىمنىڭ،
ئوتىغا پايلاپتىمەن.

---

[1] بىسى — تولىمۇ.

قايتارما:
ئايىرەي ئۇتىغا پايلاپتىمەن.

سېغىنىپ تۇرۇمەن مەن سېنى،
قانچە يىراقتا بولسىلا.
ئاچىلۇرمەن غۇنچە رەڭلىك،
بىرلا قاراپ قويسىلا.

## 3. دوس غوجام ئاللىيەي

سەن سەن مېنى سەن،
خارابى قىلدىڭ مېنى سەن.
كۆيەر ئۇتلارغا سېلىپ،
كاۋابى قىلدىڭ مېنى سەن.

قايتارما:
ئايىرەي ئاي داغىمەي،
دوس غوجام ئاللىيەي.

سەن مېنىڭ يارىم ئەمەسمۇ،
ئارا تامدا سۆزلىگەن.
يېنىدا يارى تۇرۇپ
يىراقتىكىنى كۆزلىگەن.

## 4. هاي-هاي ئۆلەن

هاي-هاي ئۆلەن، هاي ئۆلەن،
باشلادىلا.
گۈلنى ئېلىپ چىمەنگە،
تاشلادىلا.

ھاي-ھاي ئۆلەن، ھاي ئۆلەن،
گۈل قايدا بار؟
بىر ياخشىغا بىر يامان،
ھەر جايدا بار.

ھاي-ھاي ئۆلەن، ھاي ئۆلەن،
ئىز كېلىدۇ.
قىزىل تونىنى پۈركۈنۈپ،
قىز كېلىدۇ.

پۈركەنمە قىز پۈركەنمە،
كىم كۆرىدۇ.
قارا ساچنى سەن تاراپ،
كىم ئۆرىدۇ.

## 5. يەللى

ئەۋۋەل ئادەم يوق ئىدى،
پەيدا قىلدى يار سەنەم،
پاچىق بىلەن سۈرەتنى،
ئادەم قىلدى يارسەنەم.

يۈسۈپ بىلەن زىلەيخا،
بولسا كىشى يارسەنەم.
ئاشىق ئوتىنى ئۆلاردىن،
سورسا كىشى يارسەنەم.

يۈسۈپ بىلەن زىلەيخا،
قېرىندىلا يارسەنەم.
ئاشىق ئوتىنى ئالەمگە،

تېرىدىلا يار سەنەم.

## 6 . يار سەنەم

ئېلىپ بويلۇق ئاي سەنەم،
ئاتىڭ نە دۇر يار سەنەم.
ئاتقۇنەڭنى بىلمەيمەن،
زاتىڭ نە دۇر يار سەنەم.

سەكرەپ ئۆتكەن جەرەننى،
سەككىز دەڭلار يار سەنەم.
سەككىز قىزنىڭ بىرىنى،
سىڭلىم دەڭلار يار سەنەم.

سىڭلىم-سىڭلىم تويۇڭنى،
تويلاپ كەلدۇق يار سەنەم.
يىراق-يىراق يەرلەردىن،
قۇتلاپ كەلدۇق يار سەنەم.

سىڭلىم-سىڭلىم ساچلىرىڭ،
يەرگە تېگەر يار سەنەم.
قىزلار چاچلىق بولغاندا،
ئەرگە تېگەر يار سەنەم.

يىغلىماڭ قىز يىغلىماڭ،
تويىڭىز بولدى يار سەنەم.
ئالتۇن بىلەن جابدۇنغان،
ئۆيىڭىز بولدى يار سەنەم.

قىز كېلىدۇ خىرامان،

يارى بىلەن يار سەنەم.
قىز ئانىسى يىغلايدۇ،
باغرى بىلەن يار سەنەم.

قىزىل-قىزىل پىيازنىڭ،
پوستى تولا يار سەنەم.
ئۆيلەنمىگەن يىگىتنىڭ،
دوستى تولا يار سەنەم.

سۇ ئاستىدا قايچاڭنى،
دات بېسىپتۇ يار سەنەم.
ئاتاڭ بىلەن ئاناڭنى،
غەم بېسىپتۇ يار سەنەم.

ئۇقتەك ئۇچقان بېغىرتاق،
سەپەردىشىم يار سەنەم.
مارەك بولسۇن تويۇڭغا،
خۇش ئاداشىم يار سەنەم.

جەۋرى-زۇلۇم بەندەڭگە،
سالما خۇدا يار سەنەم.
بىر ياخشىنى يامانغا،
بۇيرۇما خۇدا يار سەنەم.

## 7. شاسەن ئاللا

ئاي ئايلىمدا، كۈن كەينىمدە،
ھەسرەت ئىچىمدە.
كۆيۈپ تۇرغان ئوتنى سالدىڭ،
مېنىڭ ئىچىمگە.

ئۇيان قايرىل بۇيان قايرىل،
يار سايان قايرىل.
تاپقان تەرگىنىڭنى بېرىپ،
ياماندىن ئايرىل.

ئاتام سەنسەن ئانام سەنسەن،
گۈلنىڭ ناۋاتى.
مېنگەن ئاتىم كەيگەن تونۇم،
يارنىڭ دۆلتى.

## 8. داغ-دۇغۇداق
(كۆرپە جۇۋا)

كۆرپە جۇۋا بارا جۇۋا،
زەمباقى تاشلىق.
مېنىڭ ئاندا بىر يارىم بار،
قەمبەرخان ئاتلىق.

قايتارما:
ئاي بى دەردىڭ يامانەي،
داغ-داغۇداق، سەن يارنىڭ ئوتلارىڭ يامانەي.

كۆرپە جۇۋىنى سوقلادا،
كەيسە ياخشىراق.
ئاشىق كىشىنى مەشرەپتە،
سۆيسە ياخشىراق.

كۆرپە جۇۋىنىڭ ئىتىكى،
مولۇك بولسىچۇ.

ئاشىق كىشىنىڭ ئۆيى،
بۇلۇڭ بولسىچۇ.

## 9 . ئۆرگىلەي مەشۇغۇم

يارىمنى كېلىپتۇ دەپ،
يۈگرەپ چىقاي باشىم بىلەن.
يارىمنىڭ باسقان ئىزىغا،
سۇ سېپەي ياشىم بىلەن.

قايتارما:
ئۆرگىلەي مەشۇغۇم،
چۆرگىلەي مەشۇغۇم-مەشۇغۇم.
كەچ بولدى خېنىم ياتلى مەشۇغۇم،
ھەر بالا كەلسە تاتلى مەشۇغۇم.

يارىمنىڭ مىسقالىنى،
مىڭ سەرگە ئالسام ئاز ئەمەس.
يارىمنىڭ خۇمارى كەلسە،
بېشى ئاغرىپ سۆزلىمەس،

دىل بىلەن تۈككەن تۈگۈشنى،
قول بىلەن بولماس يېشىپ.
ئەپلىشىپ قالغان كۆڭۈلنى،
قىل بىلەن بولماس كېسىپ.

قالغاچ ئۇچساڭمۇ ئۇچ،
ئۇچساڭ مېنىڭ يانىمدىن ئۇچ.
قاناتىڭغا خەت پۈتەي،
ئالغاچ بېرىپ يارىمغا تۇت.

قالغاچ تۇنلۇككە كەلدى،
ئۇيقۇدىن كۆزۈڭنى ئاچ.
ئۇيقۇدىن نىمە چىقادۇ،
ئولتۇرۇپ كۆڭلۈڭنى ئاچ.

قالغاچ قارا نىمە،
قاناتىدىن ئايرىلمىسۇن.
قىز بالا ئاجىز نىمە،
ئاناسىدىن ئايرىلمىسۇن،

## 10. كىچىك ئالتۇنجان

يارىم بەرگەن ئۈزۈكنى،
ئوك قولۇمدا ساقلايمەن.
يارىم سەن ئۆلۈپ كەتسەڭ،
ئەرۋايىڭنى يوقلايمەن.

قايتارما:
ئاھ ئۇراي خۇدايىمغا،
يەتكۈزگىن مۇرادىمغا.

چىراقلار ئۆچەي دەپتۇ،
پەرلەپ قويسا كۆيمەمدۇ.
بىزنىڭ يارلا كەلمەپتۇ،
چىللاپ قويسا كەلمەمدۇ.

## 11. ۋاي جېنىم شەرۋازىخان

چىنە بەجىندىن چىقۇر،
تاماكا لەمجىندىن چىقۇر.

كۆيگى ئەمدى بېسلدى،
دەردى ئۆلگەندە چقۇر.

قايتارما:
ۋاي جېنىم شەرۋازىخان،
باغدا شاپتۇلا ئانارخان.

تەمبۇرۇم جىغ-جىغ قىلادۇر،
ئىچىدە ماش بارمكن.
بىزنى كۆيدۇرگەن يارلارنىڭ،
باغرىدا تاش بارمكن.

غىرجىگىمنىڭ دەستىسى،
ئۆردەك بېشى، كەكلىك قېشى.
يېڭى يار تۇتقان كىشى،
كۆز ئاشغى، كۆڭۈل خوشى.

تال كېسىپ، تاللار كېسىپ،
تالنى قويۇپ جىگدە كېسىپ.
كۆڭلىڭىز قانداق چىدايدۇ،
بىر كېلىپ تاشلاپ كېتىپ.

ئالما بەرسەم يەمدىلا؟
شاپتۇلا بەرسەم يەمدىلا؟
ئالما يوق، شاپتولا يوق،
ئاخىر نادامەت يەمدىلا؟

# ئۈچىنچى، مۇستەھزات مۇقامى
## (يالغۇز تويۇن مۇقامى)

## 1-چوشۇرگە

### 1. مۇقام

بۇ دۇنيادىن ئۆتۈپ كەتتى،
ئەشۇنداق شاھدى بەرنا.[1]
چىمەنلەر ئىچىدە گۈل قالغاي،
نە شاخى غۇنچىسى رەنا.

قايتارما:
جانام ئى... بى... بى... بى باقى ئالەم.

بۇ دۇنيادىن ئۆتۈپ كەتتى،
ئەشۇنداق ئىلمي رەھمەت خەيرۇل ئاببار.
ئۆلۈمگە چارىلار يوقتۇر،
چۈنكى خالىقۇل جەببار.

ئاشۇ گۈل شاخى رەنا،
جاھاندا ئەجەپ زىلۋا ئىدى.
پىراقىدا زار يىغلاپ،
كۆزلىرىم دەريا ئىدى.

---

① بەرنا — ياش، چىرايلىق، كېلىشكەن.

## 2. زالىمى خۇنخار[1]

ئوتلار چىقلىپ گۈلدۈرلىگەن،
رەھدە[2] ئەمەستۇر، چەرخ ئۈستىدە ھەربا.
ئاھىم ئوتىنىڭ شىددەتىدىن،
بەرگەن سادايى ئول گۈمبىزى دەرگاھ.

## 3. يالغۇز تويۇن

يالغۇز تويۇن[3] بىر پارچە تاغ،
ئاسماننى تەپكەن.
ئۆزى ئۇلۇق كۆڭلى پىقىر،
سۇلارنى سەپكەن.

يالغۇز تويۇن بىر پارچە تاغ،
بۇلۇتنى قورغان.
ئاتمىش ئالتە كودەكلەرنى،
بوغدايدەك ئورغان.

يالغۇز تويۇن يالغۇز جۇڭزا،
ئۆزى شوخوزا.
ياتقان يېرى ئالتۇن خادا،
كۆمۈش موخازا.

يالغۇز تويۇننىڭ ئارقىسى،
قاپقارا سايدۇر.

---

① خۇنخار — قانخور.
② رەھدە — چېقىن چېقىش.
③ يالغۇز تويۇن — جاي ئىسمى.

ئۆمەر باتۇر منگەن ئاتى،
كۆك ئالا تايدۇر.

كۆك ئالا تاينى منىپ،
بايلارنى[1] باسقان.
بىرمىڭ بىر يۈز قالماق كۆرۈپ،
كەينگە قاچقان.

ئۆمەر باتۇر خوي ئەر ئىدى،
ئالەمدىن ئاشقان.
مەن-مەن دىگەن يارەنلەرنىڭ،
ھالىنى سورىغان.

## 4 . ئاللا خارابىڭمەن

يارى تۇتتۇم دەپتمەن،
ئىچمگە ئوتنى سەپتمەن.
ئوتىنى سىلىپ قويۇپ،
قينارىنى بىلمەپتمەن.

كەتتى يار كۆڭلى قارا،
كىلەمسەن يارىم دىمىدى.
چىنىگە چاينى قۇيۇپ،
ئىچەمسەن يارىم دىمىدى.

كەتتى دەپ كۆڭلىگنى بۇزما،
كۆڭلى سەككىز يارىغا.
جىگدىسى چۆكەن پۇرايدۇ،

---

[1] باي — جاي ئىسمى.

ۋەدىسى يالغانغا.

## 5. ئايجان

قاشلىرى قىيغان قەلەمدەك،
بويلىرى تالدەك يېرىم.
شۇنچە خەق ئاراسىدا،
سىز تولۇن ئايدەك يېرىم.

ئاي بىلەن كۈن دوس ئىكەن،
چولپانغا ھەمرا يوق ئىكەن.
ئاخۇنۇمدىن سورىسام،
ئاشىققا نىكاھ يوق ئىكەن.

ئاشىقى دەيدۇ مېنى،
چىن ئاشىقى دەيدۇ مېنى،
ئاشىقى يوق نىمىدەك،
خەقلەر يۈرۈتمەيدۇ مېنى.

## 6. كىچىك دىلبىرىم

دىلبىرىم كەتتى يىراققا،
ئۆتى مەندىن كەتمىدى.
ئاھ ئۇرۇپ زار يىغلىسام،
دادىم خۇداغا يەتمىدى.

قايتارما:
دىلۋە دىلبىرىم، دىلۋە ئۆكجان ئايلا جېنىمەي.

دىلبىرىم مەندىن يىراق،

دىلبىرىمدىن مەن يىراق.
دىلبىرىم قېشىمغا كەلسە،
ياندۇرۇرمەن شام-چىراق.

خەستە جانىم كۆيە-كۆيە،
ھېچلا تاقەت قالمىدى.
رو چۈشۈندەك سارغىيىپ،
ئۇچارغا ھالىم قالمىدى.

رو چۈشۈن بولسا كىشى،
قانات قېقىپ ئۇچسا كىشى.
دۇنيانى مىڭ چۆگىلەپ،
ئۆز يارىنى تاپسا كىشى.

قاش قارىسى مەندە دەپ،
قاشىڭغا مازۇز بولمىغىن.
بارچە دۆلەت مەندە دەپ،
دۆلەتكە مازۇز بولمىغىن.

## 7. باپتا كۆيىنەكلىك جۇگان

باغدا بىر گۈل بار ئىدى،
ئالتۇن باھالىق گۈل ئىدى.
تۈگمىسى ئېچىلمىغان،
يارىمغا لايىق گۈل ئىدى.

قايتارما:
جېنىم-جېنىمەي، باپتا كۆيىنەكلىك جۇگان،
ئەجەپ يامان دەردى بار،
ساچى گۈللۈك شۇ جۇگان.

سىز خېنىم يامانلىماڭ،
ياخشى-ياماننى كىم بىلۇر.
ئىككى ياخشى بىر بولۇپ،
ساينى تېرسا گۈل بولۇر.

ساغرىپ ئۈنگەن دىرەكنىڭ،
سايىسى بولماس ئىكەن.
يار ئۈچۈن كۆيگەن يۈرەكنىڭ،
دارىسى بولماس ئىكەن.

قىش كۈنى ئوغا چىقىپ،
سوخسۇرنى كۆرگەن بارمىدۇ.
ئۆز ياردىن ئايرىلىپ،
شەرىگە يانغان بارمىدۇ.

## 8. پەريادە

ئات مىندىم كۆرەڭ قاشقا،
چاپتۇردۇم شىغىل تاشقا.
ھەركىمنىڭ يارى باشقا،
ئوخشامدۇ قەلەم قاشقا.

ئاتىم بولسا ئىللادىن،
يۈگەن باغى تىللادىن.
خۇدا بىزگە بۇيرۇماپتۇ،
قېشى قارا يارلاردىن.

ئاسمانغا چىقاي دەمسەن؟
بۇلۇتقا مىنەي دەمسەن؟

ئۆزى كۆيمگەن يارنى،
يىغلاپ كۆيدۈرەي دەمسەن؟

دەرتىنىڭ تولىسى كەتتى،
مەن ئاتىمنى ساتمايمەن.
بۇ ئالەمدە تارتقاننى،
ئاخىرەتتە تارتمايمەن.

ئاتنى مىندىم ئىگەرسىز،
تاقىغا چىقتىم يۈگەنسىز.
يارى تۇرۇپ يار تۇتقان،
يۈزى قارا ئىمانسىز.

## 9 . خان كىشى ئايلا

ھاۋادىكى لاچىننى،
قوندۇراي بىلەكىمگە.
يارنىڭ ئەمچىكى دورا،
ساغدۇراي يۈرەكىمگە.

قايتارما:
دوس بەكلىرەي، خېنىم كىشى ئايلا.

ھاۋادىكى لاچىننىڭ،
قاناتىدا تۈكى يوق.
چىرايلىقتا كۆيمەڭلار،
چىرايلىقتا كۆپا يوق.

بۇلۇت ئەگىپ كەتمەيدۇ،
ئىگىز تاغدىكى قاردىن.

ئون بەش كۆنلۈك ئالەمدە،
كۆڭلۈم ئاغرىدى ياردىن.

ھوگدا بۇلۇت كۆڭلۈم،
دۇنيادىن نۇمۇت كۆڭلۈم.
يار باقمىغىدەك ئەمدى،
يارنى ئۇنۇت كۆڭلۈم.

## 10. گۈل قىسقان مېنىڭ يارىم

ئىگىز تاقتا چىققاندا،
قولىڭىزدىن مەن تارتقان.
بار ئويۇننى سىز ئويناپ،
ئوگالنى[1]مەن تارتقان.

قايتارما:
گۈل قىسقان مىنىڭ يارىم،
قاراپ تۇرغان سىنىڭ يارىڭ.

ئىگىز تاقتا چىققاندا،
يۆلەپ قويغان گۇنايىم بار.
كۆيۈپ قالدىم دىگەندە،
سۆيۈپ قويغان گۇنايىم بار.

## 11. دوس ئانارخان

ئانارخان ئۆزى ئوبدان،
ئانىسى يامان.

---

① ئوگال — ئوۋال.

ئەرتە-ئاخشمى باراي دىسەم،
ۋەدىسى يالغان.

قايتارما:
دوس ئانارخان، جان گۇلچەرىخان.
گۇلچەرىخان ئۆلۈپ كەتسە،
قالماس تەندە جانەي.

قارالىسام كۆرۈنمەيدۇ،
كارىز دەرەخى.
بىزنىڭ يارنى كۆرسەتمىگەن،
يولنىڭ يىراقى.

قارالىسام كۆرۈنمەيدۇ،
دۇنيانىڭ ئۇچى.
دۇنيا دىگەن ئەسكى راۋات[1]،
مەن بىر ئۆتكۈنچى.

يىراق بولسا، يېقىن بولسا،
قارارىم يوقتۇر.
مەن يارىمنى كۆرۈپ ئالسام،
ئارمانىم يوقتۇر.

يىراق بولۇپ، يېقىن بولۇپ،
داۋانى يوقتۇر.
ئىككى ياخشى بىر بولسا،
يامانى يوقتۇر.

---

① راۋات — ئۆتەڭ، قونالغۇ.

## 12. كىچىك شاپىرىم ئويناق

بارۇر مەن دەپ تۇرۇر مەن دەپ،
يالغاندىن ئېيتقان.
بارۇر-كېلۇر يوللىرىغا،
ئازغان تېرىتقان.

بارغانلاردىن، تۇرغانلاردىن،
سېنى سورايمۇ؟
سېنىڭ ھالىڭ نە كەچتى دەپ،
ئۆزەم بارايمۇ؟

بارغان بىلەن ئېلىپ بولماس،
سايىنىڭ تاشىنى.
دەرت كەلگەندە سۈگرۈپ بولماس،
كۆزنىڭ ياشىنى.

## 13. شەرىڭدە گۈلزارەي

ئاتنى مىندىم ئايلىمچە،
ئېلىپ ئۇردى يانىمچە.
يىگى يارچە يار تۇتسام،
ئويناتمىدى مەيلىمچە.

يارىمنى كۆرەرمەنمۇ،
ئاغزىغا سۆيەرمەنمۇ.
ياندا كىشى بولسا،
دەرت بولۇپ يانۇرمەنمۇ.

يارىم ئۆتتى يانىمدىن،
كۆيدۈرۈپ ئۆتتى جانىمدىن.
ئۆلمەي تىرىك ئايرىلدىم،
جاندىن ئېزىز يارىمدىن.

يارىم ئېيتىدۇ ناخشا،
تىڭشاپ ياتىمەن ئۆيدە.
چىقاي دىسەم چارەم يوق،
يىغلاپ ياتىمەن ئۆيدە.

يارىم كېتىمەن دەيدۇ،
كەتكۈزگىلى قويمايمەن.
يولىغا مۇنار سېلىپ،
ماڭدۇرغىلى قويمايمەن.

ئۆستەڭ ياقىلاپ چىقسام،
مىراپ سەپتۇ كۆۋرۈكنى.
مەن ئۆزەمچە كۆيگەنمۇ،
يارىم سەپتۇ كۆيۈكنى.

## 2. چۇشۇرگە

### 1. مۇقام

تامامى كۆرگەن ئاشىقلار،
قىيامەت دەستىدە يىغلار.
بېشىمنى سەجدىگە قويۇپ،
دىگەيمەن سۇبھانە رەببىيەل ئەلا.

قايتارما:
جانام ئۆلمەيدىغان كىم بار.

يىگىتلىك كەتتى ئىلكىمدىن،
قېرىدىم قىلمىدىم تۆۋە.
گۇنا بىلەن ئۆتۈپ ئۆمرۈم،
ئادا بولغانغا يىغلايمەن.

## 2. ئاي خېنىم-ئالتۇن خېنىم

تەرىپاتىڭنى ئىشىتىپ،
مەنمۇ كەلدىم كۆرگىلى.
كۆرمىگەنلەر كۆرۈۋالسۇن،
ھەسرىتىڭدىن ئۆلگىلى.

قايتارما:
ئاي خېنىم-ئالتۇن خېنىم،
ئالتۇن بويۇڭدىن ئۆرگىلەي.

كۆرگىلى كەلگەن بولساڭ،
ئولتۇر قېشىمدا بىر زامان.
بىر زامان ئولتۇرمىساڭ،
پۇشمان قىلۇرسەن ھەر زامان.

يار بىلەن خەلى تېپىپ،
ئولتۇرسىلا بىر دەمگىنە.
قوپسىلا باغرىم كۆيەدۇر،
ئولتۇرسىلا يۈرەككىنە.

كۆرگىلى كەلدىڭمۇ يار،

كۆيدۈرگىلى كەلدىڭمۇ يار.
كۆيۈپ ئۆچكەن ئوتلىنى،
ياندۇرغىلى كەلدىڭمۇ يار.

## 3. نوم ناخشىسى

يار دەردىدە ئەۋارە،
بولدى يۈرىكىم پارە.
ئۆزەڭ بىلسەن يارىم،
بۇ دەرتكە نىمە چارە.

ئاتلارنى توقۇپ قويدۇق،
تۆش ئۈلاڭنى تارتماي.
بۇ دەرتلەرنى كىم تارتسۇن،
سېنىڭ بىلەن مەن تارتماي.

ھاللار كەلدى باشىمغا،
كىشى كەلمەيدۇ قاشىمغا.
كىشى كەلسىدى قاشىمغا،
خەت بەرسەم ئاداشىمغا.

نوم دىگەننىڭ يۇرتىدا،
يۇلغۇن-توراقنىڭ سانى يوق.
ھاۋا ئىسسىق، جارى قاتتىق،
خەلقنىڭ ئىمكانى يوق.

نوم دىگەننى نوم دىمەڭلار،
نوم دىگەن زىندان ئىكەن.
يوللىرى قاڭغۇرۇ تىكەن،
خەلقلىرى ئالۋاندىكەن.

مەن قومۇلغا كېتمەن،
نوملىرىڭ قالسۇن ساڭا.
دۆلىتىڭنى تولا كۆردۈم،
رۇخسىتىڭ بولسۇن ماڭا.

رۇخسىتىڭنى چاقىقان بەر،
رۇخسەت سورىماستىن بۇرۇن.
ئىككى پەشنى قىستۇرۇپ،
يولغا چىقماستىن بۇرۇن.

كېتەرىڭگە كېتەرسەن،
يادىگار بەرگىل ماڭا.
يادىگارىم شول ئەمەسمۇ،
ياخشى خۇيلارىم ساڭا.

## 4. نوبەر گۈليار[1]

نەدەپ ئىچتىم خام بوزاڭنى،
تۇتتى كۆكسۈمنى.
زۇلۇم بىلەن ئايرىۋەتتى،
خۇمار كۆزۈمنى.

قايتارما:
نوبەر گۈليار، بەرگىسى ئانار، بەرگىنى بەرمەسمەن،
سۇنغاننى يازماسمەن،
سۇنغاننى يازغاندا كۆڭلىنى قويماسمەن.

---

[1] نوبەر — يېڭى يېتىلگەن چاغ.

کیگەش بلەن ئچمەپتمەن،
کۇچلۇك هاراقنی.
تۇنلۇك بلەن تۇشۇمەن دەپ،
یدىم تایاقنی.

یگەن تایاق مینىڭ بولسا،
مەیلم ئۆزەمنىڭ.
سەکسەن قامچا ئۇرغان بلەن،
یارىم ئۆزەمنىڭ.

## 5. دەربدەر ئۆلدۇم

مەن ئۆلۇپ لەهەتتە یاتسام،
کىم مینی یاد ئەیلسۇن.
دوستلرىم غەمکىن بولۇپ،
دۇشمەنلرىم شات ئەیلسۇن.

قایتارما:
دەربدەر ئۆلدۇمغۇمەن،
ئۆلگەنلەرگە کۆیدۇمغۇمەن.
بەرگىڭ سینىڭ ئانار،
شاخىڭ سینىڭ چنار.

دوستلرىم مەندىن زیرىکتی،
دۇشمنىم سەنمۇ زیرىك.
سەن ئشەنگەن تاغلرىڭدا،
برمۇ یاتمایدۇ کییك.

یولدىن ئۆتکەن شۇ کییکنىڭ،
ئزی بولغاي، بولمغاي.

يار ئۈچۈن يگەن تاياقنىڭ،
زەخمى بولغاي، بولمغاي.

شۇ سىنىڭ نە ھالىڭ،
قول سىلىپ يول مىڭىشىڭ.
يولدا ھارغان كىيىكتەك،
ھەرتەرەپكە قارىشىڭ.

## 6. دىلۋەرىم

ئات مىنىپ سەھراغا چىقساڭ،
قامچا دەستىڭ مەن بولاي.
ھەممە خەقنىڭ كۆزى سەندە،
تىل تۇمارىڭ مەن بولاي.

قايتارما:
ئاي دىلۋە يارى، دىلۋە دىلۋەرىم ئايلا جېنىمەي.

ئات مىنىپ، كىمخاپ كىيىپ،
قۇش قۇشلىماق قانچە ئىش.
ئۆز ئىشىنى ئۆزى بىلىپ،
قىلغان كىشى مەردانەمىش.

ئات مىنىپ، كىمخاپ كىيىپ،
يارىم مېنى كۆيدۈرگىدەك.
ئىچمىسەم رەنجى خۇمار،
ئاخىر مېنى ئۆلتۈرگىدەك.

سەن قاپاقتىن كېلىسەن،
چىرايلىقىم كۆزى خۇمار.

ساڭا تىلىم تەگمىسۇن،
ئېسىۋالغىن تىل تۇمار.

سەن قاياقتىن كېلىسەن،
مەن يىغلىسام سەن كۈلىسەن.
ھەممە ئىشنى بىلىسەن،
ئوتقا سېلىپ كۆيدۈرىسەن.

سەن تىرىك دەمسەن مېنى،
مەنغۇ تىرىك ئۆلگەندىمەن.
تىرىك ئۆلگەن يارىمنىڭ،
ئوتىدا كۆيگەندىمەن.

## 7. ئاللا نادانىڭمەن

ياخشى ئاتا مەندە يوق،
ياخشى قېرىنداش مەندە يوق.
ئېغىر قورساق كۆتۈرۈپ،
تۇققان ئانام ئەمدى يوق.

ياخشى ئاتا بولمىسا،
ياخشى ئانا بولمىسا،
مەن يېتىم قانداق قىلاي،
تۇققان قېرىنداشىم بولمىسا.

ئاتامۇ ئۆلۈپ كەتتى،
ئانامۇ ئۆلۈپ كەتتى،
بىر تۇققان قېرىنداشتىن،
كۆڭۈل بۆلۈنۈپ كەتتى.

دەرتكە توشتۇم، غەمگە توشتۇم،
تەلۋە بولدۇم بۇ سۆپەت.
يا بالامۇ، يا قازامۇ،
كەلدى خۇدا بۇ كۆلپەت.

بارمىغۇرەي، بارمىغۇر،
بارغان يېرىدىن كەلمىگۈر.
بىزنى يولغا قاراتتى،
جۇگان دىگەن يەر ئالغۇر.

## 8. يارىم سىنىڭ دەردىڭدىدۇر

تۇرا باشىغا چىقىپ،
تۇرۇپ ئېيتاي ناخشىنى.
كۆڭلۈمدىكى يارىم يوق،
كىمگە ئېيتاي ناخشىنى.

قايتارما:
يارىم سىنىڭ دەردىڭدۇر،
بىلەمسەن نىچۈك هالدۇر؟
يارنىڭ دەردى مۈشكۈلدۇر،
چىرايىم سېرىق گۈلدۇر.

يارىم بەرگەن ئالمىنى،
ئالما بەردى دەپتىمەن.
كۆڭۈل بەرمىگەن يارنى،
كۆڭۈل بەردى دەپتىمەن.

دەردىم تولا ئەيتايمۇ،
هالىم تولا ئەيتايمۇ.

ئۇچىمدىكى دەردىمنى،
يارىم ساڭا ئەيتايمۇ.

كېتەر مەنغۇ-كېتەرمەنغۇ،
كۆزۈڭدىن يۇتەرمەنغۇ.
هەر قانچە يامان بولسام،
يادىڭغا بېتەرمەنمۇ.

دەردىم بارغۇ دەردىم بار،
باشىمدىكى ساچىمدەك.
دەرت تارتماي ئۆلۈپ كەتسەم،
هاۋادىكى لاچىندەك.

## 9. پەپەلىگىزار

ئاي خېنىم ئالتۇن خېنىم،
ئوتۇڭدا كۆيدۈم پاھ-پاھ.
ئاي يۈزۈڭنى كۈندە كۆرسەم،
قىچار ئىتىڭنى كاھ-كاھ.

قايتارما:
ئاي پەپەلىگىزار،[1]
ئۈنچە بىلەن لەيلىگىزار.
ئاي يۈزۈڭگە يارىشا،
ئۈپا بىلەن ئەڭلىگىزار.

ئاي خېنىم بىر باقسىنا،
كۆزۈڭنى چوك-چوك ئاچسىنا.

---

① پەپەلىگىزار — پەدەز قىلىشقا خۇشتار دىگەن مەنىدە.

كىرپىگىڭ دالدا قىلسا،
كەرگىدە كىرىپ ئاچسىنا.

مىنى بۇندا سىنى ئۇندا،
ئىنتىزار ئەتكەن خۇدا.
بەندىسىگە سالمىغاي،
تىرىك جۇدالىقنى خۇدا.

ياخشىلىقنىڭ باغىدا،
دوسمۇ-دوس دۈشمەنمۇ دوس.
باشقا هال كەلگەن كۈنى،
جان قېرىنداش باشىمغا دوس.

## 10. چوكان ئايلام خېنىمەي

ۋاي خېنىم ئالتۇن خېنىم،
كىمنىڭ يارى بولدىلا؟
هېلىدىن يوق ئىدىلا،
ئەمدى پەيدا بولدىلا.

قايتارما:
ئاي يارەي، ئاي داغىمەي، چوكان ئايلام خېنىمەي

قارا قاش-قارامۇ قاش،
باغدا تىپپىشقان بىر ئاداش.
ئالدىدا يالغان ئىدۇق،
ئەمدى بولايلى چىن ئاداش.

تال چىۋىق، زىلۋا چىۋىق،
بويۇڭغا تىلىم تەگمىسۇن.

سىنىڭدىن باشقىنى دىسەم،
تىلىم ئىمانغا كەلمىسۇن.

سەن قاياقتىن كېلىسەن،
چىرايلىقىم كۆزى خۇمار.
ساڭا تىلىم تەگمىسۇن،
ئېسىۋالغىن تىل تۇمار.

## 11. ئايرەي

بۇ دۇنيادا ئۈچ نەرسە بار،
ئىزدىسەم تېپىلماس.
بىرى ئاتا بىرى ئانا،
بىرىسى قېرىنداش.

قېرىنداشنى يەرگە سېلىپ،
تېرىسام ئۈنمەس.
كۆز ياشىمنى دەريا قىلىپ،
سۇغارسام قانماس.

ئاتام سەنسەن، ئانام سەنسەن،
گۈلنىڭ ناۋاتى.
مىنگەن ئاتىم، كەيگەن تونۇم،
يارنىڭ دۆلەتى.

## 12. ئايرىلدۇق ئاداۋەتتە
(تۆمۈر خەلپە ناخشىسى)

ھوگا بۇلۇت ئۈستۈمدە،
دۈشمەن مېنىڭ قەستىمدە.

مەن حۇداغا راس بولسام،
دۇشمەن ئاياق ئاستىمدا.

قايتارما:
ئايرىلدۇق ئاداۋەتتە، داۋايىم قىيامەتتە.

ئۈچ كۇرە بۇغداي تارتتۇق،
ھەممە خەققە ئۇن بولدى.
تۆمۈر خەلپە دىگەن باتۇر،
ئۇن ئىككى تاقىغا باش بولدى.

تۆمۈر خەلپە تەۋرىدى،
ئاسماندىكى يۇلتۇزدەك.
چەندارىننى[1]ئويلاتتى،
جاڭگالدىكى تۇڭگۇزدەك.

ئاقچۇق سىيى ئوپۇركەن،
چەندارىن دىگەن چوقۇركەن.
پالگانلار تاغدىن چۈشسە،
چەندارىن بەك قوقۇركەن.

خويما كاتتا جەڭ بولدى،
كۆشۈتى دىگەن دەندە.
جىڭتەي[2]دىگەن دارىن،
سىيىپ ئۆلدى شۇدەمدە.

---

① چەندارىن ـــ ئىسمى چەن گۇاڭخەن، يۇەن داخۇا تەرىپ-
دىن تۆمۈر خەلپە قوزغىلىڭىنى باستۇرۇشقا ئەۋەتىلگەن لەش-
كەربېشى.

② جىڭتەي ـــ بارىكۆلدە تۇرۇشلۇق لەشكەربېشى يى شىڭفۇ-
نى كۆرسىتىدۇ.

چېرىكلەرنىڭ ئۆلكى،
چىڭ خاڭ مياۋغا پاتمىدى.
چەندارىنىڭ ئەسكىرى،
يەرلەر تېپىپ ياتمىدى.

شا مەخسۇتنىڭ[1] خەت چىقتى،
جۇڭجاڭلارنى بەرسۇن دەپ.
تۆمۈر خەلپە جاۋاپ بەردى،
ئۇرۇشار بولسا كەلسۇن دەپ.

يۈەن داشۇەيمۇ[2] كەلگەندە،
تولا سوقتى داڭ-داڭنى.
تاغچىلارمۇ ئەر ئىكەن،
تارتىپ ئالدى جۇڭجاڭنى.

تۆمۈر خەلپە كەتتىغۇ،
ئۇرۇمچىگە يەتتىغۇ.
دۈشمەنلەرگە ئالدىنىپ،
زەردە بىلەن كەتتىغۇ.

ئۇرۇمچىنىڭ يولىدا،
ئاتمىش يەردە بۇلاق بار.
تۆمۈرنى ئېلىپ چىقسا،
ھەر كۆڭلىكى سوراق بار.

---

① شامەخسۇت — قۇمۇل ۋاڭ جەمەتىنىڭ ئەڭ ئاخىرقى ھۆكۈمرانى.

② يۈەن داشۇي — ئەينى ۋاقىتتا تەختتىن چۈشۈپ قۇمۇلدىن ئۆتكەندە، قوزغىلاڭچىلارنى باستۇرغان شىنجاڭنىڭ سابىق سەركەردىسى — يۈەن داخۇانى كۆرسىتىدۇ.

تۆمۈرنى ئېلىپ چىقىپ،
ئاتمىش يەردىن چاپتۇردى.
يۈزى قارا شا مەخسۇت،
پالگانىلارنى ئاتتۇردى.

قوراي يولى ھەيۋەتلىك،
ئۈنىڭ ئىچى زارەتلىك.
مۇرادىغا يەتمىگەن،
تۆمۈر خەلپە رەمەتلىك.

## 13. بىر گۈلى رەنامۇ سىز

سەن قاياقتىن كېلىسەن،
مەن يىغلىسام سەن كۈلىسەن.
ھەممە ئىشنى بىلىسەن،
ئوتقا سېلىپ كۆيدۈرىسەن.

قايتارما:
بىر گۈلى رەنامۇ سىز،
باغدا ئېچىلغان گۈلمۇ سىز.

سەن قاياقتىن كېلىسەن،
چىرايلىقىم كۆزى خۇمار.
ساڭا تىلىم تەگمىسۇن،
ئېسىۋالغىن تىل تۇمار.

قارا غوللارنىڭ سۈيى،
قاراڭغۇ باغلارغا ئاقۇر.
بىگۇپا كىشىنىڭ يارى،
يۈرەككە ئوتلارنى ياقۇر.

باغدا شاپتۇلا پىشپتۇ،
يىمىدىم بىر تال ئىكەن.
يار مېنى خىل كۆرمىدى،
ئۆزى كىچىك نادان ئىكەن.

مەن كىچىك نادان چېغىمدا،
ئاشنا بولدۇم ساڭا.
سىنىماي كۆڭۈل بېرىپ،
خارى-زار بولدۇم ساڭا.

قۇربان ئايلاردا كېلىك،
مەن بۇلاي قۇربانىڭىز.
مەن نىچۈك قۇربان بولاي،
قۇربان بولسۇن شۇ يارىڭىز.

قۇربان ئاينىڭ بېشىدا،
سەن ھوجراڭغا چىللىدىڭ.
ماڭا قىلغان ياخشىلىقنى،
ھېچ كىشىگە قىلمىدىڭ.

تاشلىۋەتمەڭ يار مېنى،
بىر كۈنى كېرەك بولۇرمەن.
دۈشمىنىڭنىڭ ئالدىدا،
ساڭا تىرەك بولۇرمەن.

## 14 . جانىم ياللا دوس

ئاستا-ئاستا ماڭسەن،
دەرياغا كۆۋرۈك سالسەن.
بىر قاراپ، ئىككى كۈلۈپ،

ئىچمىگە ئوتنى سالسەن.

قايتارما:
جانىم ياللا دوس، خانىم ياللا دوس،
كەلگەن قازاغا، (ۋاي) چارە يوق.

ماڭسەن بىر-بىر بېسىپ،
دەريا سۈيىدەك ئايرىلىپ.
مۇنداقمۇ باغرىڭ قاتارمۇ،
باقمىدىڭ بىر قايرىلىپ.

ئوتلىرى قىلدى كاۋاپ،
باغرىمنى يېرىپ باقسىلا.
سۇ قۇيسام ئۆچمەيدۇغۇ،
بەجىن گوياسى ياقسىلا.

بىر بۆلەيمۇ جانىمنى،
ئىككى بۆلەيمۇ جانىمنى.
شىشىدە ساندۇق ياساپ،
ساقلاپ سۆيەيمۇ يارىمنى.

جېنىمنىڭ جانانىسى،
يۈرۈگۈمنىڭ تەڭ يامىسى.
مەيلىمچە ئويناتمىغان،
يارىمنىڭ قەينانىسى.

## 15. يۇلغۇن چېچىكى سايدا

ئالمىلىق باققا كىرىپ،
بىر ئالمىنى ئىرغاتتىلا.

ئالما ساقلىغان جۇگاننى،
زارمۇ-زار قاخشاتتىلا.

قايتارما:
ئالما چىچىكى باغدا،
يۇلغۇن چىچىكى سايدا.
قىز قاچۇر، يىگىت قوغلار،
جىگدە پۇرىغان چاغدا.

ئالما گۈلى گۈل بولامدۇ،
باشقا ساچسا بىر قۇچاق.
كىشىنىڭ ياري يار بولامدۇ،
ئۆلگىچە جانغا پىچاق.

ئالما گۈلى گۈل بولامدۇ،
ئېچىلىپ تۇرغان بىلەن.
خەقنىڭ يارى يار بولامدۇ،
ھېجىيىپ تۇرغان بىلەن.

باققا كىرىپ ئالما يەڭ،
باغنىڭ ئالمىسى بىزنىڭ.
كۆڭۈل بەرسىڭىز بىزگە،
جاندىن بۆلكى سىزنىڭ.

ئالما بەرسەم يېمەيسىز،
شاپتۇلا بەرسەم يېمەيسىز.
يارىم يوق دەپ يىغلايسىز،
بىزنى كۆزگە ئىلمايسىز.

## 16. مازىلىق[1]

سەن مېنى يار ئەتمىسەڭ،
ئالەمدە مەن يارسىز ئۆتەي.
كۆيگىنىمنى بىلمىسەڭ،
باغرىمنى يېرىپ كۆرسۈتەي.

قايتارما:
جېنىم مازىلىق، خېنىم مازىلىق،
نىمە ئانچە مازىلىق.
چېپىنى دەملەپ قويۇپ،
قايماققا كەتكەن مازىلىق.

ئىزدىمەس كۆڭلۈم سېنى،
ئىزدىگەنىنىڭ يارى بول.
كىم سېنى يارىم دىسە،
بېرىپ شۇنىڭ گۈلزارى بول.

ئاپپاق ئۆپكىدەك يارىم،
تاۋار كۆرپىدەك يارىم.
ھېلىقى قىلغان خۇيلىرىغا،
قورساق كۆپكىدەك يارىم.

يول بويىدا ئۆيىڭىز،
قىرچىن تالدەك بويىڭىز.
ئەجەپ كەلمەس بولدىڭىز،
كىمدىن ئاغرىدى كۆڭلىڭىز.

---

[1] مازىلىق — مەززىلىك مەنىسىدە.

## 17 . مەشۇغۇم

گۈل قىسپمۇ چىقمايسەن،
باغىڭدا گۈلۈڭ يوقمۇ؟
چىرايىڭنى ئاچمايسەن،
كۆڭلۈڭدىكى يار يوقمۇ؟

قايتارما:
خېنىم مەشۇغۇم-جېنىم مەشۇغۇم،
بىر سۆيۈپ ئالاي، قاراكۆز مەشۇغۇم.

ئاتنى قاڭتىرىپ قويۇپ،
باغدا قاتار ئوينايلى.
قەدىر بىلگەن ئاشىققا،
جاننى خەجلەپ ئوينايلى.

گۈل قېتىنى ئويناڭلار،
ياخشى يارنى تاشلىماڭلار.
ئەقدە ساقلىغان ياردىن،
ئۈمىت ئۈزمەي ئويناڭلار.

ئارمىز يېقىن بولسا،
تىلىم بىلەن دان بەرسەم.
كۆڭلۈمدىكى يارىمنىڭ،
قۇچاغىدا جان بەرسەم.

# تۆتنچی، چارگاھ مۇقامی

## 1-چۇشۇرگە

### 1. مۇقام

ئەجەپ دەرماندە[1]دۇرمەن،
تۇت قولۇمنی یا رۇسۇلللا.
ھىدایەت بلەن كۆرسەتكىل،
یولۇمنی یا رۇسۇلللا.

قايتارما:
جانام ئا... بی... بی... بی... دەردەي.

دلىم تاشتىن ئىرور قاتتىق،
نەسھەت كارى قىلمايدۇ.
ھىدايەت نۇرى بلەن،
ئاچقىل دلىمنى يا رۇسۇلللا.

### 2. ئىككى يېرىم باغ

موللىنى قايدىن بلۇرسەن،
دەستۇردا قەلمى.
يېڭى يارنىڭ دەردى تولا،
كونا يارنىڭ ئەلمى.

---

[1] دەرماندە — ئازاپ-ئوقۇبەت.

يېڭى يارنى يار دىمەڭلار،
يېڭى يار ئالدامچىدۇر.
يېڭى يارنىڭ ئالدىدا،
كونا يار ئالۋانچىدۇر.

ئاق تىرەكنىڭ تۈۋىدە،
مېنىڭ يارىم سازەندىدۇر.
سازىدا ئۈن بېرىدۇ،
دىدار كۆرۈشمەك نەدىدۇر.

## 3. ۋاي جېنىم-جېنىمەي

ئۈيىنغۇچ ئۇبدان نىمە،
يازلىقى بار قىشلىقى يوق.
يېڭى يار ئۇبدان نىمە،
ئاغزىدا بار كۆڭلىدە يوق.

ئۈيىنغۇچنى يەرگە سالسام،
كېچە چۈشتى خەمكى.
بىزنىڭ يار يىراقتا كەتتى،
خېلا باردۇر كەلمكى.

ئۈيىنغۇچتەك ساغرىپ،
ياتسام كېلىپ بىر كۆرمىدىڭ.
ھەق تائالاغا مىڭ شۈكۈر،
سەن كەلمىدىڭ، مەن ئۆلمۈدۈم.

ئۈيىنغۇچتەك ساغرىپ،
يۈرسەم سېنىڭ ئالدىڭدا مەن.
خالى يەرلەرنى تېپىپ،

ئېيتسام ساڭا ھالىمنى مەن.

## 4. ھەزرەت

گۈلى زەپەر بويلۇغۇم،
كۆرگۈم كېلىدۇ دەربەدەر.
چۈشۈمدە كۆرسەم سېنى
ئوڭۇمدا سۆيگۈم كېلەر.

قايتارما:
ئاي خېنىم، ئالتۇن خېنىم ھەزرەت،
ئالتۇن بويۇڭدىن ئۆرگىلەي.

گۈلى زەپەر بويلۇغۇم،
سايلارغا سەپتۇ بېغىنى.
ئۆزى يىراقتا كېتىپ،
يۈرەككە سەپتۇ دېغىنى.

قارا كۆز بىرە-بىرە،
پىروزا كۆز ھەر يەردە بار.
قارا كۆزنىڭ ئالدىدا،
پىروزا كۆز تىرناقچە بار.

يارغىنەم گۈل بېرىدۇ،
باغدا تۇرۇپ يەڭ ئىچىدە.
گۈلنى مەن قانداق ئالاي،
شۇنچە خالايىق ئىچىدە.

يارغىنەم كەتتى يىراقتا،
ئوتلارى مەندىن كەتمىدى.

ئارقىدىن باراي دىسەم،
دادىمغا يارىم يەتمىدى.

## 5 . ئەي نادان

نەچچە تۈلا تىۋىپ بولسا،
بىلەكنى باقۇر.
يار ئاغرىقى يۈرەكتىدۇر،
ئۇنى كىم تاپۇر.

ئۈچتىن ئىككى تۈگمە تۈگدۈم،
ئالتە ئەمەسمۇ.
ئالتە ئايدىن ئەگەشكىنىم،
زايا ئەمەسمۇ.

قانداق قىلاي، نىچۈك قىلاي،
يارىم كەتكىدەك.
ئالتە ئايدىن ئەگەشكىنىم،
زايا كەتكىدەك.

## 6 . سەپەراگا

قارچۇغام قۇشلار سىنى،
ياخشىغا تۈش، ياخشىغا تۈش.
كۆللەردە ئۆردەك تولا،
ئىلغاپ بىرىپ سوخسۇرغا[1] تۈش.

سۇدا سوخسۇر بولغىچە،

---

[1] سوخسۇر — بىر خىل سۇ هايۋىنى.

چۆللەردە ئۆردەك بولسچۇ.
دوس-دۈشمەن بەدنامگە،
يارىم ۋاپادار بولسچۇ.

باغدا پاختەك، سۇدا ئۆردەك،
ئۇچۇپ سۈيزەپ يۈرگىدەك.
مەن يارىمنى ئاگلىسام،
هەر يەردە ئوييناپ يۈرگىدەك.

## 7. قىيما-قىيما قاشلىرى

كۆرگىلى كەلدىڭمۇ يار؟
كۆيدۈرگىلى كەلدىڭمۇ يار؟
كۆيۈپ ئۆچكەن ئوتلىنى،
ياندۇرغىلى كەلدىڭمۇ يار؟

قايتارما:
يار خاراپ ئەتتىڭ مېنى، (يەي)
جىگەر كاۋاپ ئەتتىڭ مېنى. (جېنىمەي)
قىيما-قىيما قاشلىرى،
يەلپۈنەدۇ ساچلىرى. (جېنىمەي)

كۆرگىلى كەلگەن بولساڭ،
ئولتۇر قېشىمدا بىر زامان.
بىر زامان ئولتۇرمساڭ،
پۇشمان قىلۇرسەن هەر زامان.

سۇ كېلەمدۇ ساي بىلەن،
ئۆي پۈتەمدۇ لاي بىلەن.
ئۆمرۈم شۇنداق ئۆتەمدۇ،

كۆڭلى قارا يار بىلەن.

## 8. بىدەت

كۆيىدۇ جانىم مېنىڭ،
يوقتۇر خەۋەر دائىم سېنىڭ.
رەھمى قىلساڭ ئۇتنى ئالغىن،
كۆيمىسۇن جانىم مېنىڭ.

قايتارما:
ئاي... بى... بى... دەرت داغىمەي.

ئالمىدەك رەڭدار ئىدىم،
رەڭگىمنى سارغايتتى پىراق.
ئىزدىسەڭ يېنىڭدىمەن،
ئىزدىمىسەڭ كەتتىم يىراق.

يۈرۈگۈم ئالما ئەمەس،
سەن ئۈزۈپ ئوينايدىغان.
خالىساڭ چىشلەپ قويۇپ،
خالىمىساڭ تاشلايدىغان.

## 9. كىچىك بىر گۈلى رەنامۇسىز

ئالمىلىق باققا كىرىپ،
بۇ ئالمىنى يەمدۇ كىشى.
غۇنچىدەك يارى تۇرۇپ،
ئۇ لالمىنى دەمدۇ كىشى.

قايتارما:
بىر گۈلى رەنامۇسىز،
باغدا ئېچىلغان گۈلمۇسىز.
سىزگە ئىچىم كۆيىدۇ،
قەپەزدىكى بۇلبۇلمۇسىز.

ئالمىلىق باققا كىرىپ،
ئالمىنى ئىرغاتتىلا.
ئالما ساقلىغان جۇگاننى،
زارمۇ-زار قاخشاتتىلا.

ئالمىنى ئىرغاتتىلا،
شاپتۇلنى شىلدىرلاتتىلا.
ئۆتى يوق بىھۇش يىگىتكە،
ئوت سېلىپ ئويغاتتىلا.

## 10. شىشلىشىپ ئوينالك ئازادە

ئازادە گۈللەر ئازادە،
شايى-شەلپەر بازادە.
قولۇڭدا بەش پۇلۇڭ يوق،
نىمىش قىلىسەن بازادە.

قايتارما:
شىشلىشىپ ئويناڭ ئازادە.

مېھمانغا باردۇق چارباغقا،
ئۈچ كىشى مىندۇق بىر ئاتقا.
بالىسى ئويۇن بىلەن،

ئاتسى قالدى ئۇياتقا.

تۇخۇم كۆمدۈم ئوچاققا،
قىزىغاندۇ بۇ چاققا.
يىراقتىكى شۇ يارلار،
سېغىنغاندۇ بۇ چاققا.

دەرتلەر كەلدى باشىمغا،
كىشى كەلمەيدۇ قاشىمغا.
كىشى كەلسىدى قاشىمغا،
خەت بەرسەم ئاداشىمغا.

دەردىم بارغۇ دەردىم بار،
باشىمدىكى ساچىمدەك.
دەرت تارتماي ئۆلۈپ كەتسەم،
هوگادىكى لاچىندەك.

## 2-چوشۇرگە

### 1. مۇقام

ئاتام مېنى، ئانام مېنى،
جاپا-ئەمگەك بىلەن باققان.
ئېزىز باشىمنى ياد ئەيلەپ،
مازارلارغا چىراق ياققان.

ئەزەلدىن تا ئەبەت دوستلار،
بىلىڭلار ئاللاھۇ دەپ كەلدىم.
تىلىمدا رەببىيەل ئەلا،

ئېزىز دىدارى دەپ كەلدىم.

## 2 . سايلىخان

بارغىچە باغ بىلەن باردىم،
يانغىچە تاشلىق بىلەن.
خوش تولا داغلار كۆتەردىم،
قاپقارا قاشلىق بىلەن.

قايتارما:
سايلىخان سايلاردا ھەمرايىڭ بولاي،
ئايلا خېنىم چۆللەردە يولداشىڭ بولاي.

گۈلمىدى ئاچىلغىلى،
بەرگىمىدى ساچىلغىلى.
ۋەدىمىز شۇنداقمىدى،
ئۆلمەي تىرىك ئايرىلغىلى.

گۈل ئاچىلسا نە بولۇر،
بەرگى ساچىلسا نە بولۇر.
ئېتقادلىق يار بىلەن،
داغقى چىقسا نە بولۇر.

سەن سېغىنىدىڭمۇ مېنى،
ئەجەپ سېغىنىدىمغۇ سېنى.
سەن قەيەرگىدە سېغىنىدىڭ،
مەن يۈرەكىمدە سېنى.

## 3. نازىركوم

قاشڭنى قارا كۆردۇم،
تال بويۇڭنى تۇز كۆردۇم.
ئاخشام كۆرگەن بويۇڭنى،
كېچە ياتىپ چۈش كۆردۇم.

قاشڭنىڭ قارىسى قۇندۇز،
ئاينىڭ يېنىدا يۇلتۇز.
مۇرادىمغا يەتكەندە،
خوش بولمەن كېچە-كۈندۈز.

قاشڭنى كامان ئەيلەپ،
ئاتقان ئوقۇڭ مەرگەندۇر.
دەردىڭنى تولا تارتىپ،
چىقمىغان شېرىن جاندۇر.

قېشڭنىڭ قاراسمۇ،
كۆزۈڭنىڭ ئالاسمۇ.
سېنى بىزگە قوشمىغان،
خۇدانىڭ بالاسمۇ.

## 4. غۇربەتلىك زامان بولماس ئىدى

غۇربەتلىك-غېنىمەتلىك زامان بولماس ئىكەن،
قىزىل گۈللەر تىكەنگە ئاشنا بولماس ئىكەن.

كەپتەرنىڭ هارامزادىسى مۇلاقچى بولۇر،
جوگانلارنىڭ هارامزادىسى شاللاقچى بولۇر.

قوشقاچ قېرسا جاغ-جاغچى بولۇر،
جوگانلار قېرسا يالغانچى بولۇر.

كەپتەر قېرسا تومشۇقلىرى كالتا بولۇر،
جوگان قېرسا ئالمالىرى خالتا بولۇر.

توخونى كۆرۈك سەھەردە پەريات قىلدۇ،
ھايۋان چېغىدا دوستلارنى شۇ ياد قىلدۇ.

## 5 . قاراقۇش ئۇلتۇرۇر

قاراقۇش ئۇلتۇرۇر، ھوجرا ئىچىدە،
قىزىل گۈل ئاچىلۇر، باغلار ئىچىدە.

مۇزاتتا يوق ئىكەن، مۇزنىڭ گاداسى.
كىشگە يوقكەن، كىشىنىڭ گۇپاسى.

گۇپايىك بولسا يار، چەندان ئىۋەرسەم.
تىلىمنىڭ ئۇچىدا، نامە ئىۋەتسەم.

نامەگنى ئوقۇپ، كەلسەم قاشىڭغا.
دۇئا دەگلا مېنىڭ، قەلەم قاشىمغا.

ئاتنى توقۇگلار، كېلىپ بۇ يەرگە.
مىنىپ چاپايلى، تۆۋەن خوتەنگە.

تۆۋەن خوتەننى، سەرپايە قىلدۇق.
سەكسەن تۆگەگنى، قاتارى قىلدۇق.

قاتارى قلغان، سىنىڭ ئىشىڭدۇر.
مەستانە قلغان، قاشى كۆزۈڭدۇر.

قەلەمدەك قاشلرىڭ، ئايدەك جامالىڭ.
كۆيەر ئوتقا سىلىپ، نەدۇر خىيالىڭ.

كۆيۈپ كەتتى مىنىڭ، ۋاي ئۇستىخانىم.
تۈگەپ كەتتى مىنىڭ، بىخەستە جانىم.

سەمەرقان يولىدا، تالدەك قومۇش بار.
ئۆزى ئۇندا تۇرۇپ، بۇندا نىمىش بار.

## 6. ساماۋەرىم بولسىدى

ساماۋەرىم بولسىدى،
چايلىرى قايناپ تۇرسىدى.
بىر چىنە چاينى ئىچكىچە،
يارىم ئويناپ تۇرسىدى.

قايتارما:
كەل ئوينايلى كەل خانىم،
خۇرسەن بولۇپ ئوينايلى.
ئوينىمايسەن، كۈلمەيسەن،
ئۆتكەن ئۆمرۈڭنى بىلمەيسەن.
ئۆتكەن ئۆمرۈك ئۆتىۋاكەتتى،
ئون ئىككى ياشتا قىز بىلەن.

ساماۋەرنىڭ سازىمەن،
چۆلدە ئۇچقان غازىمەن.
دۈشمەن بىلەن جەڭ قىلىپ،

ئۆلگىنىمگە رازىمەن.

ئىگىز تاغنىڭ ئارقىسىدا،
خۇدا سالغان شەرلەر بار.
دۈشمەن بىلەن جەڭ قىلىپ،
جۇڭجاڭ ئالغان ئەرلەر بار.

## 7. گۇل مەشۇق

مەن بىر ئاني ئادەم،
پەت ئۇرساڭ خۇدايىم بار.
سەن ساقلىمىساڭ مېنى،
ساقلىغۇچى ئىگەم بار.

قايتارما:
دوس قىلىۋالدىم كۆڭلۈڭنى (يەي) گۇل مەشۇق،
كىمنىڭ يارى بولساڭ بول.

خەق مېنى يامان دەيدۇ،
بىلمەيمەن يامانلىقنى.
كەچ يېتىپ، سەھەر قوپۇپ،
تىلەيمەن ئامانلىقنى.

تام ئۈستىگە تام سالدۇق،
شامالغا دالدا بولسۇن دەپ.
يار ئۈستىگە يار تۇتتۇق،
يۈرەككە پايدا بولسۇن دەپ.

## 8. نادانەي نادان

گۇل بارەي گۇل بار،
زاراڭزىدا گۇل بار.
كېۋەز شاخى ئىرغاڭلايدۇ،
يارىنىڭ قېشىدا كىم بار.

گۇل بارەي گۇل بار،
شاخىدا بۇلبۇل بار.
ئىككى قولىدا كەشتە ياغلىق،
هارامزادە قىز بار.

گۇل بارەي گۇل بار،
كىملەر تېرىغان گۇل بار.
ساپاقلىرى قىزىل-يېشىل،
يارىم تېرىغان گۇل بار.

كېۋەز تېرىدىم تۈزدە،
ئاچىلدى كەچ كۈزدە،
سىزنىڭ كۆزىڭىز بىزدە بولسا،
بىزنىڭ كۆزىمىز سىزدە.

تال چۋىقنى ئېگىۋا ئېلىپ،
مېنى سوقاي دەمسەن.
ئاتا-ئاناسى يوق باللار دەپ،
ئاناي تاپاي دەمسەن.

تال چۋىقنى ئېگىۋا ئېلىپ،
مېنى سوقالمايسەن.

ئاتا-ئانىسى يوق باللار دەپ،
ئاناي تاپالمايسەن.

ئاندا بولايمكىن،
مۇندا بولايمكىن.
يارىم ئۇندا يالغۇز بولسا،
ھەمرا بولايمكىن.

ئاندامۇ بولماسمەن،
بۇندامۇ بولماسمەن.
يارىم ئۇندا يالغۇز بولسا،
ھەمرامۇ بولماسمەن.

## 9. بەلىجان

قاراقاش كىردى بازارغا،
قىشنى بازار ئېتىپ.
ھېچ ئىش كەلمەس قولۇمدىن،
يار خىيالىمغا يېتىپ.

قايتارما:
بالىجان، يادوس ھەمراجان،
جېنىم دەستەرىخان.
كۆرۈشكەن يەرلىرىڭ،
ئاز قالدى بۇ جان.

مەن بازارغا بارمىسام،
ھەپتىدە بولمايدۇ بازار.
يار قاشىمدا بولمىسا،
گېلىمدىن ئۆتمەيدۇ غىزا.

مەن بازارغا بارمسام،
قاشىم بازارغا تارتىدۇ.
چوڭ قىزنىڭ بەرمىسەڭ،
كىچىك قىزىڭ قاش ئاتىدۇ.

ئاق ئەلەم قىزىل ئەلەم،
يارىمنىڭ قېشى قەلەم.
ھېچ كىشىگە كەلمىسۇن،
بىزلەرگە كەلگەن دەرت ئەلەم.

## 10. ئىگىمەي ئاللەي-ئاللەي

ئاتلارنى قويۇپ بەردۇق،
كۆرۈنگەن تالا-تۈزگە.
بارساڭلار سالام دەڭلار،
بىزنىڭ يار قارا كۆزگە.

ئاتىم ئويناپ سۇندۇردى،
قوش باشلىق ئىگەرىمنى.
ئېيتمىغانغا بولمايدۇ،
ئىچىمدىكى دەردىمنى.

ئات مىنسەم مىنالامسەن؟
يۈگەرسەم يېتالامسەن؟
مەن زورۇمغا ئالغاندا،
سەن تاقەت قىلالامسەن؟

## 11. دوس لەيلۈك يار

يۇقىرىدىن شامال چىقىپ،

ئۆرۈۋەتتى باراڭنى.
توسغىلى بولمايدۇ،
كۆكۈل دېگەن ساراڭنى.

يۇقىرىدىن شامال چىقسا،
گۈل شېخىنى قايرىيدۇ.
خۇدا قوشقان يارىمنى،
دۈشمەن قانداق ئايرىيدۇ.

## 12. ئانارخان يارىم دوس

بىز تۇرپانغا چىققاندا،
ئالتىنچى ئايدا روزىدى.
غېرىپلىق ئىسەرقىلدى،
ئاتا-ئانام بولسىدى.

مەن سەپەرگە چىققاندا،
يار ئىشكىدە قالغان.
قاچان كېلىسەن يار دەپ،
قارا كۆزگە ياش ئالغان.

مەن ئالۋاڭغا ماڭغاندا،
ئامان بول دېگەن يارىم.
خوشلۇشۇپ سۆيۈپ قويسام،
ئارمان يوق دېگەن يارىم.

## 13. قايدا بارسام قايۇر باشىم

يارىم بىلەن ئىككىمىز،
بىر مەلىدە چوڭ بولغان.

باشتا ۋەدىمىز شۇنداق،
ئايرىلماسقا دوست بولغان.

قايتارما:
قايدا بارسام قايۇر باشىم،
يولدا يوقتۇر يولداشىم.

ئېشىك ئالدى باراڭلىق،
چۆمۈچ ساپتۇ چىرايلىق.
شۇنچە خەق ئاراسىدا،
مېنىڭ يارىم چىرايلىق.

يورغا ئاتنىڭ يورغىسىنى،
مىنىپ-چېپىپ بىلەرسىز.
بۇ دۇنيانىڭ راھىتىنى،
يار قوينىدا بىلەرسىز.



# بەشىنچى

# غۇيتى مۇقامى

# بەشنچى، خۇپتى مۇقامى

## 1-چۇشۇرگە

### 1. مۇقام

سەھەردە ئويغىنادۇرمەن،
يىلاندەك تولغىنادۇرمەن.
ئۆلۈم يادىمغا يەتكەندە،
خۇدا دەپ ياتلىنادۇرمەن.

قايتارما:
جانام ئەي بى··· بى··· بى يارەببىيەل ئەلا.

سەھەردە سايرىغان بۇلبۇل،
خۇداغا نالە قىلمامدۇ.
مۇساپىرغا كۆڭۈل بەرسەڭ،
ساۋابى ئاندا بولمامدۇ.

### 2. بەلىرەي

ئەيتىپ-ئەيتىپ كىردىم چۆلگە،
قولۇمنى سىلىپ.
بىزنى دىگەن ياخشى يارلار،
شەرىدە غېرىپ.

ئاللا يارىم خىيالىڭنى،

بىلىپ بولمايدۇ.
ئايدەك يۈزىڭ، چولپان كۆزۈڭ،
تونۇپ بولمايدۇ.

ئاللا يارىم خىيالىڭنى،
بىلىپ بولمايدۇ.
سىلەر يۈرگەن كوچالاردا،
يۈرۈپ بولمايدۇ.

ئاللا يارىم بۇ يايلاقنى،
قانداق يايلايسەن؟
ئۆزەڭ ئويناپ، ئۆزەڭ كۈلۈپ،
كىمگە لايلايسەن؟[1]

ئاللا يارىم بۇ يايلاقنى،
قانداق يايلايسەن؟
ئۆزەڭ كىچىك، ئاشىغىڭ چوڭ،
قانداق ئوينايسەن؟

## 3. بەگلىرەي

قارا ئاتىنىڭ قارا يايلى،
قارا ئاغامچا.
ئىگەر-يۈگەن چۆلدە قالدى،
بېلىمدە قامچا.

يۈگەن-نوختا قالغان يەردە،
تونۇم قېلىپتۇ.

---

[1] لايلاش — قېيداش.

كۆڭلى قارا شۇ يارلاردىن،
كۆڭلۈم قىلىپتۇ.

ئاتام سورىسا، ئانام سورىسا،
يۈرۈيدۇ دەڭلار.
كۆزى ياشتا، كۆڭلى غەمدە،
ئويلايدۇ دەڭلار.

ئىتىگىمگە قان تۆكۈلدى،
قان ئەمەس ياشىم مېنىڭ.
دوس دۈشمەن ئاراسىدا،
پاتمىغان باشىم مېنىڭ.

## 4. غېرىبۇى ئاتام

سېنىڭ ئۈچۈن ياتسام ياتاي،
ئۈچ يىل زىنداندا.
ئۈچ يىل زىندان ئۈچ كۈنچە يوق،
باغۇ-بوستاندا.

قايتارما:
يېسرى ئاتام،غېرىبۇى ئانام
چوكانسىز قىلىڭ، خانلارغا سالام.

سېنىڭ ئۈچۈن مەن جانىمنى،
داڭغا داڭلىدىم.
قىلغان ئەتكەن ئىشلىرىڭنى،
خەقتىن ئاڭلىدىم.

## 5. پىراقمۇ گۈل

جانىمۇ بەرگەن خۇدايىم،
بىركۈن ئامانەتنى ئالۇر.
نە مۇشەققەتلەر بىلەن،
سالغان ئىمارەتلەر قالۇر.

جانىۋار تاپسا تىرەكنى،
بىردەم ئۇچۇر، بىردەم قونۇر.
ئارزۇلۇقنىڭ ئارزۇسى،
يارنى كۆرگەندە قانۇر.

جانىۋارنىڭ ھالىنى،
قونغان تىرەكلەردىن سوراڭ.
بىز غېرىپنىڭ ھالىنى،
كۆڭۈل يېقىن ياردىن سوراڭ.

## 6. يارىمغا مەن ئارزۇ

بىر سېلىم تاماكىنى،
يارىم ئەۋەتىپتۇ ماڭا.
ئىچىمگە چوغنى سېلىپ،
داغلاپ ئەۋەتىپتۇ ماڭا.

قايتارما:
بىرگە-بىر زارۇ يارىمغا مەن ئارزۇ،
يانىڭدىكى قاشىڭدىكى چىلىم سالادۇ.

مەن تاماكا تارتىمەن،

دەردى بالانى تارتمەن.
بىر سىلىم تاماكنى،
يارىم بىلەن تەڭ تارتمەن.

تاماكنى سىز تارتسىز،
ئىسلىرى بىزگە كېلۇر،
ئاشقلىقنى سىز قىلسىز،
دەرتلىرى بىزگە كېلۇر.

نەدىكى گەپنى قىلىپ،
ئەندىشگە قالدى كىشى.
چەككىلى تاماكا يوق،
مۇڭداشقىلى نەدە كىشى.

نەدە كۆردۇم مەن سىنى،
تاماكا سال دەيسەن مىنى.
مەن ئاتاڭنىڭ قۇلمىدىم،
مەن سىلىپ سەن تارتقىلى.

## 7. يارەي جىنىمەي

قاينام بۇلاق قاينىغاندەك،
يارىمنىڭ كۆزى.
شىكەر-ناۋات چاينىغاندەك،
سۆزلىگەن سۆزى.

قەنتى-ناۋات ئاغزىڭدادۇر،
شىكەر لېۋىڭدە.
سېرىق زەپەر قات ئىچلۇر،
باسقان ئىزىڭدا.

سېرىق زەپەر ياخشى گۈلدۇر،
كەچكۈز ئاچىلۇر.
مەن يارىمنى كۈندە كۆرسەم،
كۆڭلۈم ئاچىلۇر.

## 8. بىدەت يارەي

تالالاي-تالالاي تاللىۋالدىم،
تالدىن چوكەننى.
باققا كىرىپ تاللىۋالدىم،
سېرىق زەپەرنى.

قايتارما:
يادىڭدىمەن يادەت ئاللا، (ئاللا)
ئاخىرى بىركۈن ئۆلەرمىز.
قىلمىدىڭ ۋاپا سەللاللا،
ئۆلەرمىز خار-زار. (يارەي)

ئەقلىم ھەيران بولۇپتۇرمەن،
شۇبۇ كۈنلەردە.
كېچە ياتىپ ئۇيقۇم كەلمەس،
ئۇزاق تۈنلەردە.

ئاللادۇرسەن رازىدۇرمەن،
ئالساڭ جانىمنى.
بىر ئاللادىن تىلەيدۇرمەن،
كۆڭۈل شادىمنى.

## 9. يادەت ئاللا

ئوقەت قلمدىڭ دەيدۇ،
ئۆينىڭ چوڭىدىن باشلىق.
ئېرىقتىكى لاي سۇدەك،
كېتىپ بارىدۇ ياشلىق.

قايتارما:
يادىڭىدىمەن يادەت ئاللا،
قلمدىڭ ۋاپا سەللاللا.
ئاللا ئاخرى بىر كۈن ئۆلەرمىز،
ئۆلەرمىز خارۇ-زار.

ئوقەت قلمدىڭ دەيدۇ،
جان كۈندە چېچەكلەمدۇ.
كېچىسى پەلەك تارتىپ،
كۈندۈزى خەمەكلەمدۇ.

## 10. گۈلۋانىخان (پىچاق چاقماق ئاسمايمەن)

پىچاق چاقماق ئاسمايمەن،
پىچاق چاقمىغىم داڭدا.
يار يېنىدا مەن ياتقان،
ئاقسارايدىكى چاڭدا.

ئاقسارايدىكى چاڭدا،
يارىم بىلەن مەن ياتقان.
ئايرىلىپ كېتەي دىسەم،
دەردىنى تولا تارتقان.

كەلمگەن يەرگە كېلىپ،
ئەندىشگە قالدى كىشى.
تارتقىلى تاماكا يوق،
ئوينىغىلى نەدە كىشى.

نەدىكى گەپنى قىلىپ،
ئەندىشگە قالدى كىشى.
چەككىلى تاماكا يوق،
مۇڭداشقىلى نەدە كىشى.

## 11. كىچىك سايراڭ بۇلبۇلۇم

كەتتى يار كۆڭلى قارا،
كېلەمسەن يارىم دېمىدى.
چىنىغا چاينى قۇيۇپ،
ئىچەمسەن يارىم دېمىدى.

قايتارما:
سايراڭ بۇلبۇلۇم، گۈلنىڭ بەرگىدە،
جانلار قاخشىسۇن، يارنىڭ دەردىدە.
يارنىڭ دەردىدە، ئەي غوجام ئاللىيەي.
سايراڭ بۇلبۇلۇم بىر گۈلۈڭ بولاي،
سايراپ شاخىڭدا بۇلبۇلۇڭ بولاي.

كەتتى دەپ كۆڭلۈڭنى بۇزما،
كۆڭلى سەككىز يارىغا.
نىمە دەپ بەردىم كۆڭۈلنى،
ۋەدىسى يالغانىغا.

چىننى بەرمەڭ نادانغا،
چېكىپ ئۇيناپ سىندۇرۇر.
بىگۇاپا كىشىنىڭ يارى،
قاچان كۆڭۈلنى تىندۇرۇر.

چىننى سۇنۇق دىمەڭلار،
چىنىدىن كۆڭلۇم سۇنۇق.
يار بۇ يەردىن كەتكىلى،
دۇنيا ماڭا قاراڭغۇلۇق.

## 12. كىچىك ئەي نادان

كۆڭلۇم تۈشتى كۆڭلۈڭگە،
كىردىم سىنىڭ كەينىڭگە.
ساق بېشىم ساراڭ بولدى،
يارىم سىنىڭ دەردىڭدە.

قايتارما:
ئەي نادان... يارىم سىنىڭ دەردىڭدە.

قاراقۇشقا دان بەرسەم،
دان قەدرىنى بىلمەس.
نادانغا كۆڭۈل بەرسەم،
كۆڭۈل قەدرىنى بىلمەس.

قارا قۇچقاچ بولۇپ سايراپ،
سىنىڭ يولۇڭغا مەن قاراپ.
كۆزىنىڭ گۆھرى ئاقتى،
سىنىڭ كويۇڭدا مەن يىغلاپ.

## 13. ئاللا كېرىم رازىقۇل

تۈنۈگۈن چۈش مەلىدە،
ئىككى جۇگان چىقتى سۇغا.
قاپاقلىرى لايغا پېتىپ،
ئالمىلىرى ئاقتى سۇغا.

قايتارما:
ئاللا كېرەم رازىقۇل،
رەببىم ئاللا كېرەم خالىقۇل.

ئاخشامقى ھارامزادە،
يارىم بىلەن گەپلەشتى.
مېھمان دەپ قويۇپ بەرسەم،
ئويناپ ھەددىدىن ئاشتى.

جانىمۇ بەرگەن خۇدايىم،
بىر كۈن ئامانەتنى ئالۇر.
نە مۇشەققەتلەر بىلەن،
سالغان ئىمارەتلەر قالۇر.

## 14. ۋاي-ۋاي جېنىمەي

يار باغدا ئېچىلغان،
ئانار گۈلىنىڭ نازى مەن.
ھەر تەرەپكە يول سالغان،
بىگۇپانىڭ يارى مەن.

يارىم بارمىغان تويغا،

مەن سورىماي بارالمايمەن.
يارىنىڭ كۆڭلى بەك نازۇك،
چاي قۇيۇپ ئالالمايمەن.

كەچ بولۇپ زاگال بولدى،
يارىمغا ئۇگال بولدى.
جالانى ئۇزۇن سىلىپ،
قۇرغۇيدەك جۇگان بولدى.

قۇرغۇي بالىسى ئالىم،
لاچىن بالىسى زالىم.
مەن سىزگە كۆيۈپ قالدىم،
قانداق قىلىسىز يارىم.

## 15. بولسا قاناتىم

بىدىلىكمۇ-بىدىلىك،
بىدە يولىدا جىگدىلىك.
مېنىڭ ئاندا بىر يارىم بار،
قىلىدۇ خۇداغا بەندىلىك.

قايتارما:
(ۋاي-ۋاي جېنىمەي) بولسا قاناتىم،
ئۇچسام ھاۋاغا.
ئەرزىمنى ئېيتاي، قادىرخۇداغا. (ۋاي-ۋاي جېنىمەي)

بارۇرىڭنى باغدا كۆردۇم،
يانۇرىڭنى كوچىدا.
كوچىدا باسقان ئىزىڭ،
بولدى كۆزۈمگە توتىيا.

جىگدىلىكمۇ-جىگدىلىك،
ساقا[1]يولىدا جىگدىلىك.
ئارزۇلاپ تۇتقان يارىم،
ھەممە خەلققە بەلگىلىك،

زەر بىلەن زەنجىرىسى،
ئالتۇن بىلەن پەنجىرىسى.
جىڭغىراپ ئۈن كېلىدۇ،
قىز بوينىدا قاڭغۇرىسى.

قاڭغۇراڭنى ماڭا بەر،
ئەلەم قىلاي، قەلەم قىلاي.
قايسى باغنىڭ گۈلى بولساڭ،
بېرىپ شۇڭا سالام قىلاي.

## 16. شەرى خۇمارى

ئاتام بولسا بىر كۆرسەم،
ئانام بولسا بىر كۆرسەم.
ئاتام بىلەن ئانامنىڭ،
ئاياقىدا مەن ئۆلسەم.

ئاتاممۇ ئۆلۈپ كەتتى،
ئاناممۇ ئۆلۈپ كەتتى.
بىر تۇققان قېرىنداشتىن،
كۆڭلۈم بۆلۈنۈپ كەتتى.

نالى لەيدى لوتوكى،

---

① ساقا — قۇمۇلنىڭ شەرقىدىكى جاي ئىسمى.

تۇرپان لەيدى لوتوكى.
لوتوگچە تودىسا،
خۇاجۇ، خۇيجۇ، جاڭپىزا.

خۇاجۇ، خۇيجۇ ساجاچەن،
ئەرلياڭ، ئەرچەن، ئەرفۇڭبەن.
يوچەندى لويى كاڭشاڭزو،
مويو چەندى لويى دىشازو.

## 17. نىزەرلەرمۇ-نىزەرلەر[1]

نىزەرلەرمۇ نىزەرلەر،
تاغدىن-تاققا كېزەرلەر.
تاغدىن تاققا كەزگەندە،
بېلىق بولۇپ سۇزەرلەر.

ئالتاي باقتىم قويۇڭنى،
بىر كۆرمىدىم بويۇڭنى.
كۆرسەتمىسەڭ كۆرسەتمە،
بۆرە يىسۇن قويۇڭنى.

تاغدىن چۈشتۈم تويۇڭغا،
توغ يۇقمىسۇن بويۇڭغا.
ئاتا-ئاناڭ خوي مازۇز،

---

[1] نىزەر — موشۇئەسرنىڭ 30-يىللىرى بېشىدا، شىنجاڭ هوكومىتى قۇمۇل ۋاڭىنىڭ ئىمتىيازلىق هوقۇقىنى بىكارقىلىغاندىن كېيىن ۋاڭ جەمەتىدىكى نەزىر غوجىلار توپىلاڭ كۆتەردى، ئۇلار هۆكۈمەت ئارمىيىسى تەرپىدىن تار-مارقىلىنىپ، سەرگەردان بولۇپ هەممىلا جايلاردا يۈردى. بۇ قوشاق شۇ ۋەقەگە قارىتىلىپ توقۇلغان.

قىرچىن تالدەك بويۇڭغا.

## 18. چىك مودەن

يارىم بولسا يار قايدا،
سەندەككىنە يار قايدا.
يار باغرىدا مۇز توڭدى،
ئېرىتقىلى يار قايدا.

قايتارما:
ئالليەي شەرۋازى، ھازىر بولۇڭلار،
باتۇر بولۇڭلار.
كەلسە دۈشمەنلەر، تەييار تۇرۇڭلار.

قاشىم تارتىدۇ مېنىڭ،
قەشقەردىن كېلەر يارىم.
يارىم ئۆزى كەلمىسە،
خالتىسى كېلەر دائىم.

بىزنىڭ يارنىڭ ئۆيناشى،
قوراي تاغنىڭ باشى.
قولدا پەرەڭ ياغلىق،
قارا كۆزىدە ياشى.

## 19. ئاھ ئۇراي خۇدايىمغا

ئانداق دىسلە ماقۇل،
مۇنداق دىسلە ماقۇل.
كۈزلۈككە پىشار شاپتۇل،
كېلىپ يىسلە ماقۇل.

قايتارما:
ئاي جېنىم يارەي،
ئاھ ئۇراي خۇدايىمغا.
مەستان داغىمەي،
يەتكۈزۈڭ مۇرادىمغا.

نەگە دىسەڭ مەن باراي،
دۆربەجىنگچە يارىم.
ھىممەت قىلسىلا ئۈينايلى،
جانلار چىققىچە يارىم.

باغىڭدىكى ئالماڭدىن،
شاپتۇلاڭ ئەجەپ تاتلىق.
ئاغزىڭدا ناۋات بارمۇ،
بىر سۆيسەم ئەجەپ تاتلىق.

## 20. شاۋانخان

ئۇ يان ئۆتىدۇ لەيلى،
بۇ يان ئۆتىدۇ لەيلى.
مەيلىڭ بولسا كەل يارىم،
ئۈينىغىلى ئۆي خەلى.

قايتارما:
كۆزلىرى مەستان شاۋانخان قايدىن بولۇرسەن؟
يانا شۇندىن بولۇرمەن.

ياز بولسا ئېچىلامدۇ،
ئاق لەيلى، قىزىل لەيلى.
يار سۆيەمدۇ-سۆيمەمدۇ،

يارنىڭ ئۆزىنىڭ مەيلى.

ئۇ يان ئۆتىدۇ بىر گۈل،
بۇ يان ئۆتىدۇ بىر گۈل.
باغنىڭ يېنىدىكى يولدىن،
سايراپ ئۆتىدۇ بۇلبۇل.

يارىمنىڭ ئىپتى لەيلى،
ماڭا بارمىكىن مەيلى.
بولسا، بولمىسا مەيلى،
مەن يارنىڭ قەلەندەرى.

## 21. ياندۇرغان چىراقىمسەن

بىزنىڭ ئۆيلىرىمىز باشتا،
بەلگىسى قارا تاشتا.
ئانچە مەيلىڭ يوق ئىكەن،
نىمىشقا ئوينىغان باشتا؟

يار بۇلۇڭدا ياتقاندا،
پەنجىرەڭدىن ئاتتىم تاش.
باغرىم سۇ بولۇپ ئاقتى،
بىر باقساڭچۇ قەلەم قاش.

قارا-قارا قاشلارىڭ،
يەلپۈنەدۇ ساچلارىڭ.
ساڭا نىمە دەرت كەلدى،
تۆكۈلەدۇ ياشلارىڭ.

## 2-چۇشۇرگە

### 1. مۇقام

سېنىڭ ئىشقى بازارىڭدا،
مىڭ ئاشىقلار ئارا سەۋدا.
ئۇلار سودا بىلەن ھەيران،
جاھان بازارىڭدا مىڭ بىر غەۋغا.

يارانتى ھەزرەتى ئادەمنى،
ۋۇجۇت ئەيلەپ ئۇشبۇ ھوگانى.
سېلىپ ئىشقىدا كۆرسەتتى،
يۇسۇپكە ئول زىلەيخانى.

قايتارما:
ئى... داغ... بى... بى... بى داغىمەي.

### 2. جانغا شۇنداق قىلسىلا

قاش ئاتارىم كېلىدۇ،
كىرپىك سالارىم كېلىدۇ.
قولىدا خو جۇگزىسى،
ھاراق تۇتارىم كېلىدۇ.

قايتارما:
جانغا شۇنداق قىلسلا، (جېنىمەي)
يانا شۇنداق قىلسلا. (يەي)
ئۆلەيمۇ مەن، (نەي)

يارنىڭ دەردىدە ئاللا يارىمەي.

يىگى ئايدەك كۆرۈنۈپ،
غايىپ بولۇرنى بىلمىدىم.
ئالتە كۈن مېھمان بولۇپ،
تاشلاپ كېتەرنى بىلمىدىم.

كەلمىگەن يارلا كېلىپ،
رەھمە قىلىپ ئۆتتى ماڭا.
سەن مېنىڭ يارىم تۇرۇپ،
شۇنىڭچە يوق رەھمىڭ ماڭا.

## 3 . جان دوستۇم-جېنىم دوستۇم

جان دوستۇم-جېنىم دوستۇم،
ئايمخان مېنىڭ دوستۇم.
ئايمخان ئۆلۈپ كەتسە،
كىم بولۇر مېنىڭ دوستۇم.

جان دوستۇم جېنىم دوستۇم،
خوش كەلدىڭ بۇ يانىمغا.
يار باقمىغىدەك ئەمدى،
دورا يەي بۇ جانىمغا.

دەرتلەر كەلدى باشىمغا،
كىشى كەلمەيدۇ قاشىمغا.
كىشى كەلسىدى قاشىمغا،
خەت بەرسەم ئاداشىمغا.

تاغدىن تۈشكەن لاي سۇنى،

سۇزۇپ ئىچكەن ئەر بارمۇ؟
دەرتلەر كەلدى باشمغا،
مۇڭداشقىلى يار بارمۇ؟

## 4 . ئوتۇڭ ياخشى، دەردىڭ يامان

ھاۋادا پارچە بۇلۇت،
يامغۇر يېغىپ ئۆتكىنى يوق.
ئىككى ئاشىق بىر بولۇپ،
مۇرادىغا يەتكىنى يوق.

قايتارما:
ئايارەي، ۋاي داغەي،
ئوتۇڭ ياخشى، دەردىڭ يامان.

ھاۋادا پارچە بۇلۇت،
ياغسا يامغۇر، ياغمىسا يوق.
يار دىگەن كۆڭلى قارا،
كەلسە كېلۇر، كەلمىسە يوق.

ھاۋانىڭ گۈلدۈرى بار،
ئەسلى ئۇنىڭ يامغۇرى يوق.
يارنىڭكى ئاغزىدا بار،
ئەسلى ئۇنىڭ كۆڭلىدە يوق.

## 5 . جىنىم-جىنىمەي

ساي تۈۋەن يۈرۈپتىمەن،
ساچتى ئاياقىمغا تىكەن.
يارنى دەپ يۈرۈپتىمەن،

يار ماڭا باقماس ئىكەن.

قايتارما:
جېنىمەي، خېنىمەي.
گۈلمۇ دەپ باستىم تىكەننى،
تارتىدۇرمەن دەردىنى.
بىلسەم ئىدىم، باسماس ئىدىم،
تارتماس ئىدىم دەردىنى.

ئارا تامنى[1] باغ دىمەڭلەر،
ئارا تام بېھىش ئىكەن
ئۈستىنىدە قار ياغادۇر،
ئاستىنى كىشمىش ئىكەن.

تاغمۇ-تاغلاردىن ئىگىز،
باغداش دىگەننىڭ تاغلىرى.
ئۈستىنىدە قار ياغادۇر،
ئاستىدا گۈلباغلىرى.

سەن مېنىڭ يارىم ئەمەسمۇ،
ئارا تامدا سۆزلىگەن.
مەن سېنىڭ يارىڭ تۇرۇپ،
باشقىلارنى كۆزلىگەن.

## 6. يارغا دەسكارە

ئاي ئايلىمدا، كۈن كەينىمدە،

---

① ئارا تام — قۇمۇلنىڭ شەرقىغا جايلاشقان شا مەخسۇت ۋاڭنىڭ يازلىق داچىسى.

ھەسرەت ئىچىمدە.
چىقماس ئۇتنى ماڭا سالدىڭ،
دەردىم ئىچىمدە.

ئۇ مەلەڭدىن بۇ مەلەڭگە،
كەلدىم سەيلەڭگە.
بارمۇ مەيلىڭ، يوقمۇ مەيلىڭ،
ئالغىن مەيدەڭگە.

ئۇ مەلەڭدىن، بۇ مەلەڭگە،
يوللار بارمىكىن.
يارئاغرىغى بولۇپتۇرمەن،
دورا بارمىكىن.

## 7. سۇننەي ناخشىسى

ئالما گۈلى گۈل بولامدۇ،
باشقا ساچسا بىر قۇچاق.
خەقنىڭ يارى يار بولامدۇ،
ئۆلگىچە جانغا پىچاق.

ئالما گۈلى گۈل بولامدۇ،
ئىچىلىپ تۇرغان بىلەن.
خەقنىڭ يارى يار بولامدۇ،
ھىجىيىپ تۇرغان بىلەن.

باغچا-باغچا گۈل تىرىپ،
بىر باغچا گۈلگە توشمىدى.
شۇل خۇدانىڭ تەغدىرىدۇر،
بىزنى يارغا قوشمىدى.

## 8. ھەيرانوم

بارۇر لاچىن تۇرۇر لاچىن،
سالسام ئالادۇر.
مەن ئۆلگەندە لاچىنمنى،
خانىم ئالادۇر.

مىنىڭ يارىم چۇغى[1] كىچىك،
چىرايى كۈلگەچ.
يار ئۆيىگە دارىپ ئۆتتۈم،
يارىمنى كۆرگەچ.

## 9. گۈل قېشىدا ئايىسخان

دىلبىرىم كەتتى يىراققا،
ئوتى مەندىن كەتمىدى.
ئاھ ئۇرۇپ قان يىغلىسام،
دادىم خۇداغا يەتمىدى.

قايتارما:
جانىم يەتمىدى،
دىلبىرىم گۈل قېشىڭدا ئايىسخان.

دىلبىرىم مەندىن يىراق،
دىلبىرىمدىن مەن يىراق.
دىلبىرىم قېشىمغا كەلسە،
ياندۇرارمەن شام-چىراق.

---

① چۇغى — تەن قۇرۇلۇشى

بۇلبۇل سايرىدى كەتتى،
كاككۇك سايرىدى كەتتى.
ئون بەش كۆنلۈك ئالەمدە،
كىم مۇرادىغا يەتتى.

## 10. ئالتۇنجان

ئاتلاردىن ئايرىلدۇق،
ئانلاردىن ئايرىلدۇق.
قىزىل گۈل غۇنچىسىدەك،
ياخشى ياردىن ئايرىلدۇق.

قايتارما:
ئايرىلغانغا ئۆلمەيمەن، (نەي) (ئالتۇنجان)
ئەقدەمگە يىغلايمەن.

ئورمىنى تولا ئوروپ،
قولۇم تېشىلىپ ئاقتى.
ئاتامدىن كىچىك قېلىپ،
بىچارە ئانام باقتى.

دەرتىنىڭ تولىسى كەتتى،
مەن ئېتىمنى ساتمايمەن.
بۇ ئالەمدە تارتقاننى،
ئاخىرەتتە تارتمايمەن.

## 11. ئەرۋالا كېرىم ئاللا

مېنى يارىمدىن ئايرىغانلار،

ئۆزى ياردىن ئايرىلسۇن.
قولى تۇتماس، كۆزى كۆرمەس،
ئېزىز جاندىن ئايرىلسۇن.

ئاسماندىكى كۆك لاچىن،
كۆرمەي تورغا چۈشەمدۇ.
ئادەم بالىسى باشىغا،
ئېغىر كۈنلەر چۈشەمدۇ.

## 12. بەسەي يەملا ساسۇخمۇ

دەرتلەر كەلدى باشىمغا،
كىشى كەلمەيدۇ قاشىمغا.
كىشى كەلسىدى قاشىمغا،
خەت بەرسەم ئاداشىمغا.

قايتارما:
بەسەي يەملا ساسۇخمۇ،
لوم خەجلەملا ئالتۇنمۇ.

دەرت كەلگەندە تاتۇرمىز،
تەمكە دىگەن خۇمارنى.
پۇلغا سېتىۋەپ بولماس،
كۆڭۈلدىكى شۇ يارنى.

دەرتىنىڭ تولىسى كەتتى،
مەن ئاتىمنى ساتمايمەن.
بۇ ئالەمدە تارتقاننى،
ئاخىرەتتە تارتمايمەن.

## 13 . ئاللا-ئاللا يار بارمۇ؟

يارىم باققا چىللايدۇ،
كىرسەم باغدا ياتمايدۇ.
كېلىڭ يارىم ئوينايلى،
پۇشمان ئاسىق قاتمايدۇ.[1]

قايتۇرما:
ئاللا-ئاللا يار بارمۇ؟
كۆرۈنگەن تاغدا قار بارمۇ؟

ئالمىنى ئاتتىم دەرياغا،
لەيلىمەيدۇ-چۆكمەيدۇ.
يېڭى يارنىڭ ئوتلارى،
يالتىرايدۇ، ئۆچمەيدۇ.

قايتارما:
ئاللىمۇ ئاللا چىڭگىلماچ-چىڭگىلماچ،
بىزنىڭ يارلار قەلەم قاش.

## 14 . هاي-هاي نادان

كۈەز ئۈزدۈم-كۈەز ئۈزدۈم،
ياخشىلاپ ئۈزدۈم.
ياخشى كىشى يامانلامدۇ،
بىر ئېغىز سۆزدىن.

---

① ئاسىق قاتمايدۇ — ئەسقاتمايدۇ.

پەس-پەسكىنە ياپىلاق ئۆرۈك،
ساغاردى پىشتى.
كىلەمدىكىن-كەلمەمدىكىن،
قەرەلى توشتى.

بۈگۈنمىكىن، ئەتىمىكىن،
يارىم كەتكىدەك.
ئالتاي يازدىن ئەگەشكىنىم،
بىكار كەتكىدەك.

# ئالتىنچى، چەبىيات مۇقامى
## (جانىكەم مۇقامى)

### 1-چوشۇرگە

### 1. مۇقام

ئىلاھىم رەھمىتىڭ كەڭدۇر،
گۇناھىم تاغ بىلەن تەڭدۇر.
گۇنا كۆپدۇر، ساۋاپ ئازدۇر.
كەچۈرگەيسەن خۇداۋەندا.

قايتۇرما:
ئى داغ بى. بى. بى دەردەي.

ئىلاھىم مەن خاتا قىلدىم،
بۇ جانىمگە جاپا قىلدىم.
يامان ئىشنى تولا قىلدىم،
نە قىلغايمەن خۇداۋەندا.

### 2. چوڭ جانىكەم

قارالسام كۆرۈنمەيدۇ،
كارىز داراخى.
بىزنىڭ يارنى كۆرسەتمىگەن،
يولنىڭ يىراقى.

ئاتلار ئورۇق يوللار يىراق،

كۆزلەردىن ئۆچتى.
ئاتنى سىمىز ساقلىغانلار،
قۇش بولۇپ ئۇچتى.

ئاق بوز ئاتىم سۆمەرمەيدۇ،
ئېگىز ئوتىدا.
يۈرەك باغرىم پايلىمايدۇ،
يارنىڭ ئوتىغا.

ئاتىم بولسا سىمىز بولسا،
توقۇسام مىنسەم.
يارىم بولسا قېشىمدا بولسا،
ئوينىسام كۈلسەم.

## 3. كىچىك جانىكەم

قارالسام كۆرۈنمەيدۇ،
دۇنيانىڭ ئۇچى.
دۇنيا دىگەن ئەسكى راۋات،
مەن بىر ئۆتكۈنچى.

سىنىڭ ئۇچۇن مەن جانىمنى،
داڭغا داڭلىدىم.
قىلغان ئەتكەن ئىشلىرىڭنى،
خەلقتىن ئاڭلىدىم.

ئاپپاق سۇلتان جىنازاڭغا،
بۇلبۇل قونۇپتۇ.
ئايدەك يۈزۈڭ چولپان كۆزۈڭگە،
تۇپراق قونۇپتۇ.

سىنى كۆرسەم سىنى كۆرسەم،
كويىڭدا ئۆلسەم.
يار قىشىڭدا چىقسا جانىم،
خۇدادىن كۆرسەم.

## 4. سىنىڭكى دەردىڭ

دۇنيا بىر پەلەك،
باشلاردىن ئەگىپ ئۆتكىدەك.
يۈزى، كۆزى قىزىل ئالا،
بۈركۈت ئالغان تۈلكىدەك.

قايتارما:
سىنىڭكى دەردىڭ،
ۋاي جېنىمەي، ۋاي ۋاي خېنىمەي.

ئىللەتنى ماڭا،
سەپتۇ خۇدايىم نە قىلاي.
يەنە تەغدىر خۇداغا،
مەن نىچۇك چارە قىلاي.

ئاھ ئۇرماڭ يارىم،
يۈرىكىڭىزنى قان تۇتار.
ئۆلسىڭىز سىزگە زىيان،
مېھرىبانىڭىز يار تۇتار.

## 5. جانۇم

ئاتلارنىمۇ ھايدايدىكەن،
مۇز داۋان بىلەن.

بىر ياخشىنى قىنايدىكەن،
بىر يامان بىلەن.

چىللاڭ توخۇ، چىللاڭ خوراز،
يارىم ئويغانسۇن.
ئۇخلاپ چۆچۈپ ئويغانغاندا،
يارنى ياتلانسۇن.

ئۇيقۇم كەلدى، ئۇيقۇم كەلدى،
كۆزۈم سۈزۈلدى.
بوينۇمدىكى تۇمارىمنىڭ،
بېغى ئۈزۈلدى.

بوينۇمدىكى تۇمارىمنىڭ،
بېغى ئەۋرىشىم.
مەن سىزلەرگە نىمە قىلغان،
جىنىم ئاداشىم.

## 6. يارىم بىلەن مەن باردىم

كىچىككىنە پەنجىرەڭدىن،
ئىككويلەن پاتتۇق.
قىلماس ئىشنى قىلىپ قويۇپ،
دەردىنى تارتتۇق.

قايتارما:
يارىم بىلەن مەن باردىم،
باغدىن گۈل ئۈزۈپ ياندىم.
يارىم ئۇندا يار تۇتسا،
مەن ئۇمىد ئۈزۈپ ياندىم.

ئاقتى ياشىم، تامدى ياشىم،
شىشىلەر باشىم.
مەن ئۆلگەندە ياخشى يىغلاڭ،
جېنىم ئاداشىم.

لاپ ئاڭلىماڭ[1] يامان ئىكەن،
ياردىن ئايرىلغان.
سۆيگەن ياردىن ئايرىلىپ،
سەۋدايى بولغان.

## 7. زەم-زەم

يارنىڭ ھەيران بېغىدا،
ساقلىغان كەپتەرى بار.
كۆڭلىنى خەققە بېرىپ،
ماڭا ئەجەپ گەپلەرى بار.

قايتارما:
زەم-زەم، ئاخشام باراي دەمسەن،
ئاخشام بېرىپ ئەتە ياناي دەمسەن.

ئالما گۈلى نارىدىن،
كۆڭلۈم قېلىپتۇ ياردىن.
مەن نىچۈك ئۈمت ئۈزەي،
ئانارگۈلدەك ياردىن.

ئاخشىمى ئارا كەلگىنىڭ،

---

① لاپ ئاڭلاش ــ يالغاننى ئاڭلاش.

ئۆزەڭنى ئارۋۇ[1]قىلغىنىڭ.
سۆز قىلالماي تۇرغۇنۇڭ،
ئەقلىڭنى جورالماي[2]تۇرغىنىڭ.

شۇنچە پىرىز[3]قىلىپ،
ھەرگىز قولۇمنى سۇنمۇدۇم.
شۇ مېنىڭ پىرىزلىكىمدىن،
ئاخىرى جۇدا بولمۇدۇم.

ئەۋرىشىمنى چىرماپ ئالسام،
مەن يارىمنىڭ بويىنىغا.
چار يىلاندەك تولغۇنۇپ،
كىرسەم يارىمنىڭ قويىنىغا.

يولدا ياتقان چار يىلانغا،
مەن نىچۈك زەنجىر سالاي.
سۈرە ياسىننى ئوقۇپ،
شەيتانغا مەن جەۋرى سالاي.

## 8. لەۋلىرىڭ بولاي

ئاسمانلار ئالاڭلاپتۇ،
يۇلتۇزلار شالاڭلاپتۇ.
مەن يارىمغا نىمە قىلغان،
يار مەندىن يامانلاپتۇ.

قايتارما:

① ئارۋۇ — ئەرتىۋارلاش.
② جورۇش — ئىشلىتىش.
③ پىرىز — پەرھىز.

لەۋلىرىڭ بولاي، شاخىڭغا قوناي.
سايىراپ-سايىراپ گۈل شاخىڭدا بۇلبۇلۇڭ بولاي.

ئۈستۈڭ ئالدى ئانارگۈل،
ئاتنى باغلا مىراقۇل.[1]
چىللىغاندا كەلمىگەن،
ئۆزى كەلگەن ناماقۇل.

ئۈستۈڭ ئالدى تال-تاللا،
شاخ-شاخىدا مارجانلار.
يار قەدرىنى بىلمەيدۇ،
يېڭى يارچى ياش باللار.

لەپ-لەپ ئۇچىدۇ سارلار،
قارىمايدىغۇ يارلار.
قارىمىسا قارىماس،
ئەسلى بىگۇپا يارلار.

ئاسمانغا چىقاي دەمسەن؟
بۇلۇتنى مىنەي دەمسەن؟
ئۆزى كەلمىگەن يارنى،
چىللاپ كەلتۈرەي دەمسەن؟

## 9 . شىپا بېرىڭ جانىمغا

تاغ ئارىسىدا چاكاندىنىڭ،
موگىسى بولماس.
ئارچا بىلەن شەرتى بىردۇر،

[1] مىراقۇل — مىراخۇر، ئات باقار.

قىشۇ-ياز قۇرماس.

قايتارما:
يارىم-يارىم ۋاي شېرىن يارەي،
شىپا بېرىڭ جانىمغا،
يار دەردىگە يار دەرتمەن.

ئەقلىم دەيدۇ، ئەقلىم دەيدۇ،
ئەقلىم ئىماندىن.
ياركەلگىچە يىغلاپ-يىغلاپ،
كۆز ياشىم قاندىن.

بىز ئىككويلەن ئەۋۋەلدە،
نېمىلەر دىيىشكەن؟
سېرىق قۇچقاچ بالىسىدەك،
دانلار يىيىشكەن.

## 10. گۇلنى كۆرۈڭلەر

قارلىق تاققا قار يېغىپتۇ،
بوستاندا تۇمان.
يۈرەكىمدە ئوت كۆيەدۇ،
كۆڭلۈمدە گۇمان.

قايتارما:
گۇلنى كۆرۈڭلەر.

قارلار يېغىپ ياز بولمايدۇ،
ياتسام زىمىستان.
كەچكەن ھالىم كەچمگەيمۇ،

ياردىن ئايرىلسام.

ئېگىز-ئېگىز تاغ باشىدا،
چىراق كۆيەدۇ،
چىراق ئەمەس يارغىنامنىڭ،
باغرى كۆيەدۇ.

## 11. شەرۋازى

دەردىم تولا ئېيتايمۇ،
ھالىم تولا ئېيتايمۇ.
ئىچىمدىكى دەردىمنى،
يارىم ساڭا ئېيتايمۇ.

قايتارما:
ئاللايەي شەرۋازى،
ھالىمنى سورىساڭچۇ،
قېشى قارا مولايىم،
كۆنايىمدىن ئۆتسەڭچۇ.

سېنىڭ دەردىڭنى ئەيتايمۇ،
ئۆز ھالىمغا يىغلايمۇ.
دەرت-ئەلەمدە سارغايغان،
يېتىم ھالىمنى ئەيتايمۇ.

ئىچىم توشتى دەرتلەردە،
يىغلايمەن سەھەرلەردە.
ئۇچقىلى قانات بەرسە،
تۇرمايمەن بۇ شەھەرلەردە.

## 2-چۇشۇرگە

### 1. مۇقام

قىزىل گۈل تۈۋىدە سىنچاي،
ئىچىپ خۇمارى بولدۇم مەن.
سېنىڭدەك بىگۇپا يارغا،
ئەجەپ ئەۋارى بولدۇم مەن.

قېشىڭ دەيمۇ، كۆزۈڭ دەيمۇ،
سىياقىڭ قىلدى دىۋانە.
جاھان ئالەمدە بارمىكىن،
سېنىڭدەك ياخشى رەنانە.

### 2. قۇدرەتلىك

خۇش قۇدرەتلىك پەرۋەردىگار،
ئالەمنىڭ شاھى.
خۇدايىمغا يەتمەمدىكىن،
بەندىلەر ئاھى.

قايتارما:
شۇنداق يەردە بولسا غاپىل،
كەچتىم بۇ جاندىن.

بىزلەر يۈرگەن ئىگىز تاغلار،
باغداشىنىڭ تاغى.
يار قولىدا ئەنگۈشتىرى،

تىللادىن باغى.

قارلار يېغىپ ياز بولمايدۇ،
باغداشنىڭ تاغى.
دەرت كەلگەندە پايلىمايدۇ،
يۈرەكنىڭ باغى.

## 3. جانۇم ئايلىناي دەيمەن

ئەۋۋەل ئاخشام ئاي پاتتى،
توخۇ چىللاپمۇ تاڭ ئاتتى.
ئارزۇلاپ تۇتقان يارىم،
ئاران بىر كېچە ياتتى.

قايتارما:
يار-يار جانىم ئايلىناي دەيمەن،
يار-يار خانىم ئايلىناي دەيمەن.
ھەر ئىككىڭلا ئوخشاشلا،
قايسىڭدىن كېچەلەيمەن.

ئاسمانلاردا ئاي پاتتى،
بىر ۋاقلاردا تاڭ ئاتتى.
بىگۇاپانى يار تۇتسام،
يوللىرىغا قاراتتى.

ھوگا كۆلۈپ ئۆتتىمۇ؟
بۇلۇت كېلىپ ئۆتتىمۇ؟
يار ئۇستىگە يار تۇتۇپ،
بېشىڭ كۆككە يەتتىمۇ؟

## 4. بۇ مېنىڭ بەختىم

تاغمۇ-تاغلاردىن ئېگىز،
باغداش دىگەننىڭ تاغلىرى.
ئۈستىنىدە قار ياغادۇر،
ئاستىنىدا گۈل باغلىرى.

قايتارما:
بۇ مېنىڭ بەختىم، سۇ بولۇپ ئاقتىم.
ئېقىپ ئۆلەرمىز، كۆيۈپ ئۆلەرمىز.

زۆركىگە[1] چىقىۋىدىم،
كۆرۈندى قۇمۇل باغلىرى.
ئاھ ئۇرۇپ يىغلاۋىدىم،
سىرىلدى سەرۋەك[2] تاغلىرى.

ئاھ ئۇرارمەن، ئاھ ئۇرارمەن،
ئاھلىرىم تۇتقاي سىنى.
كۆز يىشىم دەريا بولۇپ،
بىلىقلىرىم يۇتقاي سىنى.

## 5. شاڭ ناخشا (ھەي-ھەي)

ھوگانىڭ تۇمانىدىن،
باشىم ئايلىنىپ كەلدىم.
ئېزدەگلەر سورىماڭلار،

---

① زۆركى، — قۇمۇل تاغلىرىنىڭ بىرى.
② سەرۋەك — قۇمۇل تاغلىرىنىڭ بىرى.

ياردىن ئايرىلىپ كەلدىم.

باققا كىرمەك كىشى بار،
گۈلنى ئۈزمەك ئىشى بار.
ئىككىمىزنىڭ ئاراسىدا،
بىرلا دۈشمەن كىشى بار.

## 6. ۋاي خېنىم سۈزۈك چىراي

تۇرنىلار قاتار-قاتار،
ئايدىڭدا تىزىلىپ ئۇچار.
كۆڭلىمدىكى يار بولسا،
يۈرۈگۈم راھەت تاپار.

قايتارما:
ۋاي خېنىم سۈزۈك چىراي،
ئوتتۇڭغا مەن قانداق چىداي.
ئاخشىمى ئايدىڭغا چىقىپ،
تاڭ ئاتقىچە تەمبۇر چالاي.

ئاقمۇ-ئايدىڭ كېچىلەر،
ئاپپاقمۇ ئايدىڭ كېچىلەر.
گۈل بىلەن رەيھان پۇرايدۇ،
يار بىلەن يۈرگەن كېچىلەر.

باغچا-باغچا گۈل تېرىپ،
بىر باغچا گۈلگە توشمىدى.
ئۇل خۇدانىڭ تەغدىرى،
بىزلەرنى يارغا قوشمىدى.

## 7. كىچىك تۆرەم بار

قىزىل-يېشىل مارجان كۆردۇم،
بېلەكىڭىزدە.
بېلىق بولۇپ ئوينىۋالاي،
يۈرەكىڭىزدە.

دەردىڭ بىلەن پىراقىڭدا،
ئۆلگىدەك بولدۇم.
شۇ ھالەتتە بولساڭ يارىم،
سۆيگىدەك بولدۇم.

## 8. ئاللەي

بىزنىڭ ئۆيلەر بۇلاقتا،
خۇرجۇن-قاچا ئۇلاقتا.
بىزنى دىگەن شۇ يارلار،
يامۇللاردا سۇلاقتا.

قايتارما:
ئاللا يارىمەي، كەلگەن بالاغا چارە يوق.

گۇلدۇر-گۇپپاڭ ئۇن كەلدى،
ئىشككە چىقىڭ كىم كەلدى؟
يۈگۈرەپ چىقسام ھىچ كىم يوق،
كۆڭلۈمدىكى يار كەلدى.

## 9 . خۇمارىم

خۇمارىمما-خۇمارىم،
خۇمارىمدىن ئايرىلدىم.
خۇمارىمنى دەپ بېرىپ،
شۇڭقارىمدىن ئايرىلدىم.

خۇمارىمما-خۇمارىم،
بوينۇمغا ئاسقان تۇمارىم.
ئاخشام ئىچكەن سىنچايغا،
يەنە تۇتتى خۇمارىم.

## 10 . گۈلۋانىخان

بىر بۆلەيمۇ يارنىنى،
ئىككى بۆلەيمۇ جاننىنى.
شىشىدا ساندۇق ياساپ،
ساقلاپ سۆيەيمۇ يارنىنى.

بارۇرغا يوللۇرۇم تۇزدۇر،
كېچە ماڭا كۈندۈزدۇر.
قويۇپ بەرسەڭ كېتەرمەن،
يارىم ئاندا يالغۇزدۇر.

## 11 . جانىم بولسىلا

كەتمەن كۆتۈرۈپ بېرىپ،
تۆتقان سۇلىرىڭ قايسى؟
بىزنى يامان دەپ بېرىپ،

تۇتقان يارلىرىڭ قايسى؟

قايتارما:
جانىم بولسىلا، خانىم بولسىلا،
بىر سۆيۈپ ئالاي رازى بولسىلا.

دەردى تولا شۇ يارنىڭ،
كۆڭلىنىڭ ئارامى يوق.
قاراپ باقسام شۇ يارغا،
مەن كۆرگەن چىرايى يوق.

دەردىم تولا ئەيتايمۇ،
ھالىم تولا ئەيتايمۇ.
يار مېنى تاشلاپ كەتتى،
ئۇگالىنى ئەيتايمۇ.

## 12. چوڭ تۆرەم بار

كەچ بولۇپ يۇلتۇز چىقىپتۇ،
مەن قاچان ئۆيگە ياناي.
بىرگىنە ئالما بېرىڭ،
يولداش قىلىپ ئۆيگە ياناي.

قايتارما:
ئايلا خېنىم چوڭ بولسىلا،
ئۇينايدىغان ئۆيلەر بار.

مەن قاچان چوڭ بولىمەن،
يارىم بىلەن تەڭ بولىمەن.
سۆزىگە سۆز ياندۇرۇپ،

دەردىگە دەرتمەن بولمەن.

## 13. جىنىم ئاغىچام

كىتەمدىلا خوش ئەمدى،
كىلەمدىلا سالامەت.
خۇدايىمغا تاپشۇردۇم،
بويلىرىنى ئامانەت.

ئىرىقتىكى لاي سۈنى،
كۆلگە باشلىماڭ يارىم.
ئەقلى ھوشىڭىز بولسا،
بىزنى تاشلىماڭ يارىم.

سىنىڭ دۇپپاڭنى مەن كەيسەم،
ساڭا ئوخشامدىمەن يارىم.
دۈشمەنىنىڭ سۆزى بىلەن،
سىنى تاشلامدىمەن يارىم.

## 14. يۇمۇلاق جۇگان

ناۋاتىنىڭ تاتلىقى باردۇر،
ئاتىنىڭ ئوبدىنى باردۇر.
سەن ئۆزەڭنى ماختايسەن،
سىنىڭدىن ئوبدىنى باردۇر.

قايتارما:
يۇمۇلاق-يۇمۇلاق قوش يۇمۇلاق،
سەن چىرايلىق مەن ئامراق،
يۇمۇلاق جۇگان ئايارەي.

ئېرىقنىڭ ئىچى لايدۇر،
دەسسىسەم لېغىلدايدۇ.
مەن يارىمنى كۆرگەندە،
يۈرۈگۈم جىغىلدايدۇ.

قىزىل گۈللەر ئاچىلۇر،
شاخ-شاخىغا يەتكەندە.
يار قەدىرى ئۆتۈلمەمدۇ،
يار يىراققا كەتكەندە.

ئاشىق بولۇمەن دەيدۇ،
جانغا كۆيسە بولمامدۇ.
ئادەم بالىسى تۇلا،
قەدر بىلسە بولمامدۇ.

## 15. مىرزانگۈل

يارىم بىلەن ئىككىيلەن،
بىر مەلىدە چوڭ بولغان.
باشتا ۋەدىمىز شۇنداق،
ئايرىلماسقا دوست بولغان.

قايتارما:
مىرزانگۈلۈم مىرزانگۈل،
قىسقان گۈلۈم ئالتۇن گۈل،
گۈلشەدىخان ئايارەي.

مەس قىلغانمۇ تاماكا،
خەس قىلغانمۇ تاماكا.
چىچىلىپ كەتكەن كۆگۈلنى،
يىغىۋالغان تاماكا.



## يەتتىنچى

# مۇشاۋىرەك مۇقامى

## (دەردىڭگە داگا مۇقامى)

# يەتتىنچى، مۇشاۋرەك مۇقامى
## (دەردىڭگە داگا مۇقامى)

### 1-چوشۇرگە

### 1. مۇقام

تەكەببۇر ئەيلمەك ئىزھار،
ئىگىلگىن ئاسمانچە بولساڭ.
ئۆزەڭنى بارچىدىن كەم تۇت،
سۇلايمان پادىشا بولساڭ.

تەكەببۇر ئەيلدى شەيتان،
ئۇنىڭدىن رۇ سيا[1] بولدى.
قومۇشنى كۆرمىدىڭلەرمۇ،
باش چىقاردى بورىيا بولدى.

### 2. دەردىڭگە داگا

دەردىڭ نىمدۇر،
دەردى-پىراقىڭ نىمدۇر.
بىگۇيا يار ئالدىدا،
مىنىڭ گۇنايىم نىمدۇر.

قايتارما:

---

[1] رۇ سيا — قارا يۈز.

ئاي يارەي، ئاي ناۋاداغىمەي،
دەردىڭگە داگا، ئاغرىققا شىپالىق،
بەرگۈچى خۇدايىمەي.

نە گۇنايىم بار ئىدى،
يار ئايلىدا-يار ئايلىدا.
ھېچلا ئىش مەلۇم ئەمەس،
قىلغان ئىشىم يار ئايلىدا.

دەردىڭ نىمىدۇر؟
دەردى-پىراقىڭ نىمىدۇر؟
كىشىنىڭ يارىدا،
سېنىڭ تامايىڭ نىمىدۇر؟

## 3 . يارىم ھەق

تاغمۇ-تاغلارنى كېزىپ،
مەن كۆرمىگەن تاغ قالدىمۇ.
يار ئۈچۈن مەن تارتمىغان،
جەبرى-جاپالار قالدىمۇ.

قايتارما:
يارىم ھەي داغىمەي، دەردىڭگە داگا،
ئاغرىققا شىپالىق بەرگۈچى خۇدايىمەي.

## 4 . ئانارگۈلىمەن داغىمەي

ئۆرۈك ئوتۇننى قالاپ،
سۇنى سېپىپ ئۆچەرسىلە.
بىز غېرىپنىڭ ئوتنى،

ئويناپ كۆلۈپ ئۆچەرسلەر.

قايتارما:
يارەي ئانار گۆلۈم داغۇم،
گۆل بەرگىدىمەن.
خېنىم ئايلام جېنىمەي،
چوكان ئايلام خېنىمەي.

يارلار ئىچسە هاراقنى،
بىزلەرگىمۇ هاراق ئىچۈرۈر.
بەندىلەر قىلسا گۇنانى.
ئۇنى خۇدايىم كەچۈرۈر.

ئىچمە دەرلەر، ئىچمە دەرلەر،
ئىچمىگەنلەر قايدا بار.
ياخشىلار بىلەن هاراقنى،
ئىچسە يۈرەككە پايدا بار.

## 5. هەييار

قالىغاج قارا نىمە،
قاناتىدىن ئايرىلمىسۇن،
قىز بالا ئاجىز نىمە،
ئاناسىدىن ئايرىلمىسۇن.

قايتارما:
ياريار، هەييارەي،
قالىغاچ قارا باغرى ئالا.
موردىن چىققان تۈتۈندەك،
يارىمنىڭ كۆڭلى قارا.

قالغاچەي قالغاچ،
ئۇچساڭ مېنىڭ باشىمدىن ئۇچ.
قانىتىڭغا خەت پۈتۈرمەن،
ئاپىرىپ يارىمغا تۇت.

قالغاچ تۈنلۈككە كەلدى،
ئۈيۈقۇدىن كۆزۈڭنى ئاچ.
ئۈيۈقۇدىن نىمە چىقادۇر،
ئولتۇرۇپ كۆڭلۈڭنى ئاچ.

## 6 . ئايدا چىققان يارەي

كاككۇگۇم سايراپ ئۆتەر،
ئۈنى تاغلاردا غېرىپ.
بىز ئىككويلەن دوس بولايلى،
سىز مۇساپىر مەن غېرىپ.

قايتارما:
ئايدا چىققان يارەي،
ۋەدىسى يالغان (ۋاي خېنىم ئاي) بىگۇپا.

كاككۇگۇمنىڭ ئۈنىنى،
هەر يەردە ئاڭلاپ كېلىمەن.
يارىم بەرگەن پوتىنى،
بېلىمگە باغلاپ كېلىمەن.

## 7 . ئىگىز دالاڭ

ئۆيىڭىز يول ياقىسى،

ئىزدەپ چىقالمايدۇ كىشى.
ئۆزىڭىز خۇشخۇي جۇگان،
ئۈمىت ئۈزەلمەيدۇ كىشى.

قايتارما:
(ئايېرەي) ئىگىز دالاڭ يول ياقىسى،
(ئايىرەي) ئەگىپ ئۆتەلمەيدۇ كىشى.
ئىچى مارجان، تېشى ياقۇت،
ئۈمىت ئۈزەلمەيدۇ كىشى.

بۇ دالاڭ ئىگىز دالاڭ،
مەمۇدىخان ياتقان دالاڭ.
يېنىدا زاكىر خوجا،
بېلىدە زوچيۇ پوتا.

ئاتا-ئانامدىن ئېزىز،
چۆللەردە سۇ بەرگەن قاپاق.
بۇ مېنىڭ بىچارە كۆڭلۈم،
بىگۇپا يارغا قاراق.

## 8. سەن پادىشاسەن

تاشلىۋەتمەڭلار گادايىنى،
پادىشا بولماق بىلەن.
پادىشالىق كەتمەس ئىلكىڭدىن،
بىر قىيا باقماق بىلەن.

قايتارما:
سەن پادىشاسەن، مەن بىر گادايمەن
رەھمە ئەيلىسەڭچۇ بىچارىلەرگە.

دۆڭمۇ دۆڭ ئاراسىدا،
ئاتنى چىپىپ هارغان ئەمەس.
بەندىسىگە ئۇل خۇدايىم،
مۇنداق جازانى سالغان ئەمەس.

## 9. ئاللايىم جان ئاللايىم

كەندىر تۇۋىدە كەكلىك،
مەن يارىم بىلەن گەپلىك.
ئۇڭ يانىدا ساچى بار،
تولغاپ سۆيگىلى ئەپلىك.

قايتارما:
ئالىيەي ئالانۇرخان،
شەرىڭدە مۇساپىرمەن.

قاش-كىرپىك ئاراسىدا،
كۆزلىرىڭگە كۆيدۇممەن.
بوينۇڭغا گىرە سېلىپ،
لەۋلىرىڭگە سۆيدۇممەن.

قاشىڭنىڭ قاراسىمۇ،
كۆزۈڭنىڭ ئالاسىمۇ.
مېنى ساڭا كۆيدۈرگەن،
خۇدانىڭ بالاسىمۇ.

## 10. ئايلا جوگان

ئىگىز يەرگە دالاڭ،سالسام،
ئاراشتا قالدى.

قىشى قارا يار تۇتسام،
تالاشتا قالدى.

ئىگىز يەرگە چىقماڭ يارىم،
كۆرۈشتى دەيدۇ.
تال بويۇڭنى ئەگمەڭ يارىم،
سۆيۈشتى دەيدۇ.

ئىگىز يەرگە چىقماڭ يارىم،
يىقىلىپ ئۆلەرسىز.
چىرايلىققا كۆڭۈل بەرمەڭ،
كۆيۈپ ئۆلەرسىز.

## 11. ياچىبەك[1]

ئۆتكەن ئىدى ياچىبەك،
بۇلاڭ-تالاڭ زاماندا.
جۇڭغار بىلەن جەڭ قىلىپ،
ئۆلۈپ كەتتى ئارماندا.

قونتاجىنىڭ لەشكىرى،
قىلدى خەلققە سوروقلۇق.
سارسىپلىشتى يۇرت خەلقى،
ئۆي ماكانى تۇرۇقلۇق.

شۇندا چىقتى ياچىبەك،

---

① ياچىبەك ـــ 17-ئەسىردە قۇمۇلدا جۇڭغار ھۆكۈمرانى غالدان قونتاجىنىڭ قۇراللىق ئىستىلاسى ۋە ئېغىر زۇلۇمغا قارشى ئۇرۇش قىلغان خەلق قەھرىمانى. قۇمۇل خەلقى ئۇنى خاتىرىلەپ قوشاق ۋە داستانلاردا ئېيتىپ كەلگەن.

ئوڭ قولغا قورال ئەپ.
تاغلار ئارا يول سالدى،
ئارقىسغا پالگان سەپ.

ياچى دگەن بىر كىشى،
ئارقىسدا مىڭ كىشى.
ياچىغا بوي ئەگمىسە،
قۇتۇلالمايدۇ كىشى.

ياچى دگەن ياچىدۇ،
دۈشمەنگە نەيزە ساچىدۇ.
كىمكى يانسا ياچىغا.
ئېرباڭ بىلەن ياچىدۇ.

مڭلاپ چېرىك ئاتلاندى،
تۇتماق ئۈچۈن ياچىنى.
سالما تاشلاپ بويىنغا،
تۇتۇپ ئالدى ياچىنى.

داڭلىق باتۇر ياچىبەك،
قانات تاقاپ ئۇچتۇڭمۇ.
سامانچىنىڭ قولى بىلەن،
ئەمدى قولغا چۈشتۈڭمۇ.

سامانچىغا قارىدى ياچىبەك،
غەزەپلىك قىياپەتتە.
«كۆرۈشەرمىز» دىدى ئۇ،
ئۆلگەندە قىيامەتتە.

ئېلىپ ماڭدى ياچىنى،

ئۆلتۈرۈشكە بۇيرىدى.
ئاللا قۇلى دىگەن ئوغلى،
زارى يىغلاپ يۈگۈردى.

ياچبەك ئاخماق ئىكەن،
بىلىدە چاقماق ئىكەن.
ياچبەكنى ئۆلتۈرگەن،
جالالىق قالماق ئىكەن.

ھەسرەت بىلەن يۇرت خەلقى،
دۇگا قىلدى دوستىغا.
سامانچىنى ئۆلتۇرۇپ،
سامان تىقتى پوستىغا.

## 12. يارى ئىگىل-ئىگىل

ئاتام مېنى-ئانام مېنى،
بالام دىمىسۇن.
شۇ كويلارغا خۇدا سەپتۇ،
يامان دىمىسۇن.

ئاتام مېنى، ئانام مېنى،
نە دەپ تۇغدىكىن.
شۇ كۆنلەرگە قالارىمنى،
بىلمەدىمىكىن.

ئاتام مېنى چاخو قىلىپ،
يامبو تاپامدۇ؟
شۇ ھالەتتە ئۆلۈپ كەتسەم،
قۇمدىن تاپامدۇ؟

ئاتام بىلمەس، ئانام بىلمەس،
مېنىڭ ھالىمنى.
ئۇستۇن خۇدا ئىگەم بىلۇر.
سارغايغانىمنى.

## 13. پوتاساچ خانلار

يارىم بولساڭ سەھەر كەلگىن،
قۇرقماي ئۆلۇمدىن.
مەيلىڭ بولسا ئالغاچ كەلگىن،
جۇخۇار گۇلۇگدىن.

يارىم بولسا يېقىن بولسا،
يىراق بولمىسا.
ئۇنى كىشى يارىم دەرمۇ،
ھالىنى سۇرىمىسا.

## 14. قالىغاچ قارا

تولا قارىدىم ساڭا،
بىر قارىمىدىڭ ماڭا.
قارىمساڭ قارىما،
ئوگالىم بولۇر ساڭا.

يارىمنى كۆرەرمەنمۇ؟
ئاغزىغا سۆيەرمەنمۇ؟
ياندا كىشى بولسا،
دەرت بولۇپ يانۇرمەنمۇ؟

قالغاچ قارا نىمە،
قاناتىدىن ئايرىلمىسۇن.
قىز بالا ئاجىز نىمە،
ئاناسىدىن ئايرىلمىسۇن.

قالغاچ قارا بولۇر،
باغرى ئالا بولۇر.
ياشلىقتا بەرگەن كۆڭۈل،
ئۆلگىچە بالا بولۇر.

## 2-چۇشۇرگە

### 1. مۇقام

ناۋارىم خەنجىرى ھەردەم،
مېنى سەد پارەلەر[1] قىلدى.
قىزىل گۈلدەك يۈزۈڭنى،
كۆرمەي شەھدى كەربالا قىلدى.

خىيالىمدا سېنىڭ،
ۋەسلىڭگە يېتالماسمەن.
مەن ھەيران گەر ۋەسلىڭگە يەتسەم.
ئۇل پىرى كاملىنىڭ دۇئاسىدىن.

### 2. شەمشۇۋا تەركىپ

شەمشۇۋا تەركىپنى ئېيتسام،

---

[1] سەد پارە — يۈز پارە دىگەن مەنىدە.

سۇ بولۇر باغرىم مېنىڭ.
ياندۇرۇپ مەشرەپكە سالسام،
ئۆرتىلۇر جانىم مېنىڭ.

گۈلەمشۋا گۈلنى كۆرۈڭ،
بەرگى سايان قايرىلىدۇ.
بىگۇيا يارنى كۆرۈڭ،
ئۆلمەي تىرىك ئايرىلىدۇ.

توغۇچى شەرلەر ئىچىدە،
يوق ئىكەن سىزدەك جامال.
چوڭ-كىچىكنى كۆيدۈرۈپ،
شەيدايى قىلغان سىز جامال.

كۆيىدۇر جانىم مېنىڭ،
يوقتۇر خەۋەرداڭ سېنىڭ.
رەھمە قىلىپ ئوتۇڭنى ئالغىن،
كۆيمىسۇن جانىم مېنىڭ.

باغچىلارەي باغچىلار،
گۈللەر ئېچىلغان باغچىلار.
سىز خېنىم ئاڭلاپ تۇرۇڭ،
سىزلەرگە ئېيتقان ناخشىلار.

ناخشىنى ئېيتقان بىلەن،
ناخشىنىڭ قازاسى يوق.
يار بۇ يەردىن كەتكىلى،
يۈرەك-بېغىرنىڭ تازاسى يوق.

باغچە-باغچە گۈل تېرىپ،

بىر باغچە گۈلگە توشمىدى.
خوش خۇدانىڭ تەقدىرى،
بىزلەرنى يارغا قوشمىدى.

## 3 . زىنۆىدە تەركىپ

غىرجىگىنىڭ دەستىسى،
ئۆردەك بېشى، كەكلىك قېشى.
يېگى يار تۇتقان كىشى،
كۆز ئاشىغى، كۆڭۈل خۇشى.

ئاققىنە كۆينەك كىيىپسىز،
شايى كۆينەك داڭدىمۇ؟
ياردىن يارغا يۆتكىلىپ،
ئاۋازىڭ[1]ئەندى قاندىمۇ؟

ئاققىنە كۆينەك كىيىپسىز،
يېڭگە جىيەك تۇتۇپ.
يارىڭىز يوقمۇ جۇگان،
ئولتۇرسىز ئىگەك تۇتۇپ.

## 4 . خۇمار تەركىپ

يېگى ئايدەك كۆرۈنۈپ،
غايىپ بولارنى بىلمىدىم.
ئالتە كۈن مېھمان بولۇپ،
تاشلاپ كېتەرنى بىلمىدىم.

---

[1] ئاۋازىڭ — ئارزۇيۇڭ.

بەختى دۆلەت خۇيلىرىغا،
ئوت ياقارنى بىلمىدىم.
بارچىنى ياندۇرۇپ،
رەھمى قىلارنى بىلمىدىم.

## 5. خوجۇرتى[1] تەرىكىپ

ئايغا ئوخشايدۇ يۈزۈڭ،
چولپانغا ئوخشايدۇ كۆزۈڭ.
ھەسەل-ناۋات شورىغاندەك،
شۇ سىنىڭ شىرىن سۆزۈڭ.

گۈلنى كۆلگە بەردىلە،
گۈلنى تىكەنگە بەردىلە.
مەن خىلمنى تاپقىچە،
پەيلى يامانغا بەردىلە.

## 6. تۆمۈرقىز تەرىكىپ

ئاينى ئاسماندا دىسەم،
كوچىدا بىر ئاي بارئىكەن.
يارنى مەن قاۋۇل دىسەم،
ياردىنمۇ قاۋۇلى بارئىكەن.

ئايمىدۇر، ئايلامىدۇر،
ئايغا بۇلۇت دالدامىدۇر.
يار يىراقتىن كەلگىچە،
ئاققان يىشىم دەريامىدۇر.

---

[1] خوجۇرتى — قومۇل تاغلىرىدىكى بىر جاي ئىسمى.

ئاينىڭ ئايدىنى يوق،
ئاسماندا بۇلۇت بار ئۈچۈن.
يارنىڭ يادىدا يوق،
ياندا يارى بار ئۈچۈن.

## 7. ئىشاغى[1] تەركىپ

ھاۋانى تۇتتى تۇمان،
يارىم سىنىڭ ئوتۇڭ يامان.
ئۆلۈمگە ئەلەنجە[2] يوق،
تىرىك ئايرىلغان يامان.

يار تىرىك ئايرىلغىلى،
كىمنىڭ خىيالى بار ئىدى.
ئايرىۋەتتى شۇ خۇدايىم،
نە گۇنايىم بار ئىدى.

ھاۋادا يوقتۇر بۇلۇت،
نىمە تولا شەبنەمدۇر.
يارغىنەم ئالدىمدا يوق،
نىمە تولا بەدنامدۇر.

بىز شۇنداق يۈرۈمدىمىز،
قۇرۇقلا بەدنام كۆتۈرۈپ.
بوگۈن ئۆلسەكمۇ ئۆلەيلى،
بۆلەكتىن داغ كۆتۈرۈپ.

---

① ئىشاغى — ئەمەل نامى.
② ئەلەنجە — ئىلاجە، ئامال — چارە.

## 8. پولداك تەركىپ (ئەي هۇت)

كېچىسى ئۇيقۇمۇ يوق،
بارمۇ ئاشقىنىڭ پايدىسى.
كۈندۈزى ئەل غوغىسى،
كېچىسى يار سودىسى.

قايتارما:
ئەي هۇت، ئەي هۇت،
پەريادەي زالىم يارەي.

يار كېلىپ ئالدىمدىن ئۆتسە،
قاپقارا مۇڭلار ماڭا.
چۆرۈلۈپ يېنىمغا كەلسە،
تار كېلۇر دۇنيا ماڭا.

## 9. جانۇم-داغۇم

تال كۆكەردى، مايسا بولدى،
قول سېلىپ كەلسەڭچۇ.
جان چىقار هالەتكە يەتتى،
هال سوراپ كەلسەڭچۇ.

قايتارما:
جانۇمەي، داغۇمەي،
گۈلجان، لىگايەي شىگا.

تال ئۇچى تالغا يېتىشتى،
بەرگىسى چەندان يىراق.

مەيلىمىز سىزگە چۈشۈپتۇ،
نە قىلاي ئۆيلەر يىراق.

يول يىراقى بولسا بولسۇن،
كۆڭۈل يىراقى بولمىسۇن.
ئىككىمىزنىڭ ئاراسىدا،
ۋەدە يالغان بولمىسۇن.

ئالا ئات كىمنىڭ ئېتى،
مەمەتسىلىم كاھنىڭ[1] ئېتى.
ئۆزى بەجىندە تۇرۇپ،
ئالتۇن شىرەدە خېتى.

تاقفا چىقتىم تال ئۈچۈن،
قۇرغۇي بالىسى بار ئۈچۈن.
ئالتە ئاي ئوتتۇڭدا كۆيدۈم،
سېنىڭغا مەيلىم بار ئۈچۈن.

ئاغرىۋېدىم ئۆلگىلى،
يارىم كېلىپتۇ كۆرگىلى.
قوپقىچە يوقتۇر ماجالىم،
يارىمغا تازىم قىلغىلى.

## 10. ئاللا يارىم

ئاللا يارىم سەن كېۋەز بول،
مەن يۆگەي بولاي.
ئىرمالىشىپ چىرمالىشىپ،

---

[1] كاھ — ۋاڭ غوجام ئوردىسىنىڭ مۇھاپىزەتچىسى.

شاخىڭغا قوناي.

ئايمۇ كۆكتە كۈنمۇ كۆكتە،
چاقى پەلەكتە.
يارنىڭ كۆڭلى بۆلەك يەردە،
مەن بىر ئەمگەكتە.

قارا ئاتنىڭ قارا يايلى،
قارا ئاغامچا.
يۈگەن-نۇختا چۆلدە قالدى،
بىلمىدە قامچا.

## 11 . داغ-داغۇداق

ئايلار ئۆتتى، يىللار ئۆتتى،
پەريات قىلساڭچۇ.
مېنىڭ ئاندا يارىم بار دەپ،
خىيال قىلساڭچۇ.

قايتارما:
ئاي... بى... بى دەرت يارەي.
داغ-داغۇداق، سەن يارنىڭ ئۇتلىرىڭ يامانەي.

باردى دەيدۇ، تۇردى دەيدۇ،
مەيلىم ئۆزەمنىڭ.
سەكسەن قامچا ئۇرغان بىلەن،
يارىم ئۆزەمنىڭ.

## 12. بەندەم دىگەن ئاللا

قاشلىرىڭ قارا-قارا،
كىرپىكلىرىڭ زىرو-زەۋەر.
يار ئوتتۇڭدا مەن كۆيەرمەن،
سەن يۈزسەن بىخەۋەر.

قايتارما:
ئاي... بى... بەندەم دىگەن ئاللا،
ئاي قادىر ئىگەمسەن.

ئات-ئۇلاق تېپىلغىچە،
ئىشەك-ئۇلاق مىنىپ تۇرۇڭ.
ياخشى يار تېپىلغىچە،
يامان بىلەن يۈرۈپ تۇرۇڭ.

سىز يارىم يۈرۈپ تۇرۇڭ،
مەن خۇدايىمغا باقاي.
خۇدايىم بۇيرىغان كۈنى،
سىز يارىمغا باقاي.

## 13. ئاھۇم يارەي خانلارى بار

ياخشىنىڭ يادىگاسىنى،
كۆزۈڭنىڭ قېشىدا ساقلىغىن.
گۈلى بولسا بېشىڭغا سانچىپ،
غۇنچىسىنى ئىنلىغىن.[1]

---

[1] ئىنلاش — پۇراش، ھىدلاش.

قايتارما:
ئاھۇم يارەي، خانلارى بار،
يارنىڭ جۈپ ئانارى بار.

ياخشىنىڭ يادىگاسىنى،
كۆزۈڭنىڭ قېتىدا ساقلىغىن.
يامانىنىڭ گوسمە[1]سىنى،
ئاپىرىپ يىراققا تاشلىغىن.

تۈگمىنىڭ تىگەر بولسا،
بېغىشىڭنى قويدۇرما.
ئاشىغىڭدىن سۆز ئالساڭ،
دۈشمىنىڭگە تۇيدۇرما.

دوزاق يۈزلۈك دۈشمىنىڭدىن،
ئۇ يانمۇ قاچ، بۇ يانمۇ قاچ.
ئوتىغا پايلىمساڭ،
ئىتەك بىلەن سۇلارنى چاچ.

---

[1] گۆسمە — غەيۋەت، سۆز-چۆچەك.



سەككىزىنچى

# ئۇززال مۇقامى

(دەردىلىۋا مۇقامى)

# سەككىزىنچى، ئۇزھال مۇقامى
## (دەردىلىۋا مۇقامى)

### 1-چوڭ نەغمە

#### 1. مۇقام

ئەزەلدىن تا ئەبەت كۆڭلۈم،
قۇتۇلماس ئىشقى بالاسىدىن.
يۈرەكىم رەھنىلەر بولدى،
شۇ كۆڭۈلنىڭ ماجىراسىدىن.

قايتۇرما:
جانام ئاي... بى... بى... بى باقى ئالەم.

ئىشىت ئەرزىمنى ئەي دىلبەر،
يۈرەك-باغرىم كاۋاپ بولدى.
رەقىپلىرىم شادىمان بولدى،
ناۋارىمنىڭ جاپاسىدىن.

#### 2. دەردىلىۋادىن

قىش كۈنى ئوغا چىقىپ،
سوخسۇرنى كۆرگەن بارمىدۇ؟
سۆيگىنىدىن ئايرىلىپ،
شەھرىگە يانغان بارمىدۇر؟

قايتارما:
جانەم بارمدۇ، ئايارەي، دەردىڭ يامان.

كىردىلەر شەرىنىڭ يولغا،
ھېچقايان باقمادىلا.
سالدىلا ھىجران ئوتىغا،
ئۇگالىدىن قوقمادىلا.

## 3. دەردىڭ يامان

دەرت-ئەلەملەر كېلىدۇ،
ئوغۇل بالانىڭ باشىغا.
سايدا تۈگمەن چۆگىلەيدۇ،
كۆزلەردىن ئاققان ياشىغا.

قايتارما:
جانەم ياشىغا ئايارەي، دەردىڭ يامان.

دەردى بار بوستاندا ياتسام،
چۆل-باياۋان ياخشىراق.
قەدىر بىلمەس ئادىمىدىن،
بىلسە ھايۋان ياخشىراق.

دەردى يوق دەمسەن مېنى،
دەردىم ئىچىمدە بەش تۈلۈم.
بەش تۈلۈم پۈل تاپقىچە،
بولدى ماڭا جەبرى-زۇلۇم.

دەردى باردىن كەلمىدى،
جانىنانۇ قاشىغا مېنىڭ.

نە ئالامەت تاغلىرى،
سېرىلدى باشمغا مېنىڭ.

## 4 . ھېچلا كىم شەيدا ئەمەس

دىلبىرىم سەندەك جاھاندا،
ھېچلا كىم رەنا ئەمەس.
شۇ سېنىڭ رەنالىقىڭغا،
مەندەك ساڭا شەيدا ئەمەس.

غەيۋەت قىپسەن سەن مېنى،
مەن سېنى شەيدا قىلاي.
كۆزۈڭگە كۆز ئويىنۇتۇپ،
توققۇز ئاشىق پەيدا قىلاي.

چاپىنىمنىڭ يېڭىنى،
باشمغا قويدۇم تېڭىنى.
ئارزۇلاپ تۇتقان يارىمنىڭ،
ئازلا قويدۇم جېنىنى.

چاپىنىمنىڭ يېڭىنى،
تاپالمىدىم، ساپالمىدىم.
ئارزۇلاپ تۇتقان يارىمنىڭ،
يېنىدا ياتالمىدىم.

## 5 . تەنگۇا يەي شىگۇا

يارىمنىڭ سارايىدا،
ئوتتۇرىسىدا يول بولسا.
ئادىل پادىشا بولسا،

سۆيگەن ياردىن ئايرىمىسا.

قايتارما:
تيەنگۇا يەي شىگۋا،
كىۋەز شاخى ئىرغاڭلايدۇ،
يارنىڭ قاشىدا كىم بار.

يار بولسا تۇتاي دەيمەن،
يارسىز يۈرۈپ بولماس.
كۆڭۈلدىكى يار بولسا،
بىردەم ئايرىلىپ بولماس.

يارىم بىلەن ئىككۈيلەن،
بىر مەلىدە چوڭ بولغان.
باشتا ۋەدىمىز شۇنداق،
ئايرىلماسقا دوس بولغان.

يار بار چاغدا ياخشى ئىدۇق،
يار كېتىپ يامان بولدۇق.
يار ئوتى يامان ئىكەن،
سارغىيىپ سامان بولدۇق.

## 6. ئايىرەي

يامان يولۋاس يولدا ياتىپ،
شىرغا يول بەرمەس.
ئاتاسدىن قارغىش ئالغان،
ئىلگىرى كەلمەس.

قايتارما:
ئايپرەي-جىنىمەي، ئىلگىرى كەلمەس.

يامان بىلەن شۇ ئۆمرۈمنى،
زايا قىلغانچە.
ياخشى بىلەن خىجالەتنى،
تارتسامچۇ شۇنچە.

تەيتۇللادا تون كىيىپسىز،
سىدەپتە ئىزما.
يارىڭىزنى كەلمىدى دەپ،
كۆڭلۈڭنى بۇزما.

## 7. دىلبىرىم

يار بۇ يەردىن ئۆتۈپتۇ دەپ،
تام ياقىلاپ ئىز باقتىلا.
ھەممە يەرنى باقتىلا،
گۈل تۈۋىنى باقمىدىلا.

قايتارما:
ئايپرەي، دىلۋە دىلۋىرىم، دىلۋىرىم يارەي.
دىلۋەرسەن بىلەن سەندەككىنە،
جان ئايلام جىنىمەي.

## 8. ئەلەمخان مەستانە

ئاتامغۇ ئۆلۈپ كەتتى،
ئانامغۇ ئۆلۈپ كەتتى.
بىر تۇققان قېرىنداشتىن،

كۆڭلۈم بۆلۈنۈپ كەتتى.

قايتارما:
ئەلەمخان مەستانە،
جىگەرلەر كاۋاپخانە.

ئاتام بولسا بىر كۆرسەم،
ئانام بولسا بىر كۆرسەم.
ئاتام بىلەن ئانامنىڭ،
ئاياغىدا مەن ئۆلسەم.

ئاتىلاردىن ئايرىلدۇق،
ئانىلاردىن ئايرىلدۇق.
بىر تۇققان قېرىنداشتەك،
سۆيگەن ياردىن ئايرىلدۇق.

## 9. سارىخان

مۇنداقمۇ بولۇرمەنمۇ،
شۇم تەلەي بولۇرمەنمۇ.
سۆيگەن ياردىن ئايرىلىپ،
تاسقىلىپ قالۇرمەنمۇ.

قايتارما:
ئايرىلغانغا ئۆلمەيمەن،
(سارىخان) ئەقىدەمگە يىغلايمەن.

يار دەردىدە ئەۋارە،
بولدى يۈرۈگۈم پارە.
ئۆزەڭ بىلسەڭ يارىم،

بۇ دەرتكە نىمە چارە.

قايتارما:
دەردىڭدە ئادا بولدۇم،
كويۇڭدا جۇدا بولدۇم.
غەم دەستىدە مەجنۇندەك،
ئۇتۇڭدا گادا[1] بولدۇم.

## 10. قاراكۆز

دەرت كەلگەندە تاتۇرمىز،
تەمكە دىگەن خۇمارنى.
پۇلغا سىتۋەپ بولماس،
كۆڭۈلدىكى شۇ يارنى.

قايتارما:
ئايرىلدۇق ئاداۋەتتە (قارىكۆز)
داۋايىم قىيامەتتە.

هاراق ئىچىدۇ دەيدۇ،
تەمكە تارتىدۇ دەيدۇ.
هەر كىم هەر نىمە دەيدۇ،
دەرت كەلگەننى بىلمەيدۇ.

## 11. ۋاي دەرت ئەلەم

هاراق ئىچتىم جوڭزىدا،
قايناپ تۇرامدۇ خۇيىدا.

---

[1] گادا — گاداي.

ئىچتىم مەن شۇ هاراقنى،
ئايلا جۇگاننىڭ كويىدا.

قايتارما:
هەققەي ئاللەيـهۇ،
قانداق ئاغرىيدۇ يۈرەك؟
ئوتقا چۈشكەن سالجىدەك،
كۆيۈپ ئاغرىيدۇ يۈرەك.

هاراق ئىچسە ئىچكۈلۈك،
ئاشىقلىرىدىن كەچكۈلۈك.
ئاشىقلىرى ئۇنىمىسا،
قوغلاپ يۈرۈپ ئەگەشكۈلۈك.

## 12. هەزرەت مازارىم بار.

يارىم كەلگىدەك ئەمدى،
كەلگەنلەردىن سورايمۇ؟
ياركەلگىچە تاقات يوق،
شاملىنى پۇرايمۇ؟

قايتارما:
هەزرەت مازارىم بار،
ئۆلمىسەم تامايىم بار.

يارىم بارمىغان تويغا،
مەن سورىماي بارالمايمەن.
يارنىڭ كۆڭلى بەك نازۇك،
چاي قۇيۇپ ئالالمايمەن.

## 13. شېرىن جانلار ئايلانسۇن

دەرتلەركەلدى باشمغا،
كىشى كەلمەيدۇ قاشمغا.
كىشى كەلسدى قاشمغا،
خەت بەرسەم ئاداشمغا.

قايتارما:
شېرىن جانلار ئايلانسۇن،
ساچلىرى بەلگە چىرمالسۇن.

بۇلۇت ئەگىپ كەتمەيدۇ،
ئېگىز تاغدىكى قاردىن.
ئون بەش كۆنلۈك ئالەمدە.
كۆڭلۈم ئاغرىدى ياردىن.

قايتارما:
ئاي... يارەي، ئا... داغىمەي،
شېرىن جانلار ئايلانسۇن،
ساچلىرى بەلگە چىرمالسۇن.

## 14. ئايارەي

مەن كەلدىم شۇندىن-شۇنچە،
خۇدانىڭ پەرمانچە.
رۇم شەرىدىن قىز ئالدىم،
ئىسمى سۇلتان بۇۋىچە.

ھاۋادا بۇلۇت كۆڭلۈم،

ياربدىن نۇمۇت[1] كۆڭلۈم.
يارىم ئەمدى كەتكىدەك،
يارنى ئۇنۇت كۆڭلۈم.

ئاتنىڭ ئوبدىنى تاغدا،
گۈلنىڭ ئوبدىنى باغدا.
كېلىڭ يارىم ئوينايلى،
كىشى-قارا يوق چاغدا.

## 2-چۇشۇرگە

### 1. مۇقام

لەھەت ئىچگە قويسام قەدەم،
ئىككى سورىغۇچى كىرگەندە.
ھەمدۇ-سانا بىلەن ئېرىتكىل،
دىلىمنى يا روسۇلىللا.

ئېتىمنى بەختىيار قويدۇم،
خۇدا بەرمەپتۇ بەختىمنى.
خۇدا بەرسىدى بەختىمنى،
بەخت قوينىدا ياتسامەن.

تامامى ئۆتكەن ئاشىقلار،
قىيامەت دەستىدە يىغلار.
بېشىمنى سەجدىگە قويۇپ،
دىگەيمەن رەببەل ئەلا.

---

① نۇمۇت — نائۇمۇت.

## 2. ئاي بىدەت

باغچىلارغا سۇ تۇگۇپتۇ،
مۇز بولۇپ تىپىلغىدەك.
مەنمۇ بىر گەپلەر ئىشىتتىم،
قورساق كۆپۈپ يېرىلغىدەك.

قايتارما:
ئاي. بى. بى. بى دەرت،
كۆپ بولۇپ يېرىلغىدەك.

يۈرۈگۈم غەلۋىرگە ئوخشار،
قۇيسىلا تۇرماس تېرىق.
جاراھەتكە يوقتۇر شىپا،
يارنىڭ چىرايى ساپ-سېرىق.

چىرايىڭ چىغىدىن[1] سېرىق،
ئىشقىڭ سىنىڭ ئولان تۇرۇر.
ئاشىق ئوتى يامان نىمە،
ئەجەپ سىنى تولغاندۇرۇر.

## 3. كەمبەغەل ناخشىسى

تاققا چىقتىم كىيىك ئاتتىم،
تاغچى پالگانلار بىلەن.
ئۆمۈرۈم شۇنداق ئۆتەمدۇ،
ئەقلى يوق باللار بىلەن.

---

① چىغىدىن — ئەسلىدىن.

تاقڤا چقىپ كىيىك ئۇلاپ،
بوز كىيىك ئاتالمىدىم.
ئارزۇلاپ تۇتقان يارىمنىڭ،
يىنىدا ياتالمىدىم.

## 4 . زىۋالىرەي

جانىۋارنىڭ ھالىنى،
قونغان تېرەكلەردىن سوراڭ.
بىز غېرىپنىڭ ھالىنى،
ھالى چوڭ ياردىن سوراڭ.

قايتارما:
زىۋالىرەي، زىلۋا قارا قاش يارلىرەي.

جانىۋار تاپسا تېرەكنى،
گايى ئۇچۇپ، گايى قونۇر.
ئارزۇلۇق يارنى كۆرسە،
ئۇسسۇزلۇق باغرى قانۇر.

قار بىلەن مەندىن يېغىپتۇ،
كەلمەڭ يارىم ئىز بولۇر.
ئاخشام كېلىپ ئەرتە يانساڭ،
بارچە خەلققە سۆز بولۇر.

## 5 . خانلارغا سالام

تام ئۈستىگە تام سالدىم،
شامالغا دالدا بولسۇن دەپ.

يار ئۇستىگە يار تۇتتۇم،
يۈرەككە پايدا بولسۇن دەپ.

قايتارما:
دۈشمەننىڭ سۆزى ئوغۇدىن ئاچچىق،
دوستلارنىڭ سۆزى ناۋاتتىن تاتلىق.

ئۆينىڭ ئارقىسى خارمان،
پۇر-پۇر ئۇچىدۇ سامان.
يېڭى يارنىڭ ئوتلارى،
دوزاق ئوتىدىن يامان.

## 6 . نادان يارەي

ئۆينىڭ ئىچىدە ئۆزۈم،
يىغلايدۇ قارا كۆزۈم.
دۈشمەن ئاڭلاپ قالدى،
ئۆتمەيدۇ مېنىڭ سۆزۈم.

قاشىڭ ئەسلى قارادۇر،
ئۇسما قويغىنىڭ يالغان.
مەن كۆيسەم ساڭا كۆيدۈم،
سېنىڭ كۆيگىنىڭ يالغان.

## 7 . خۇماكۆز ئاللەيھۇ

مۇزلاپ ئېرىگەن ياشنى،[1]
توغراپ سالامدۇ ئاشقا؟

---

[1] ياش — چامغۇر.

بىرلا كەلگەن دۆلىتىم،
قايتىپ كېلەمدۇ باشقا؟

كىم بىلەر قەدرىڭنى يارىم،
دەرتمەن كۆڭۈللەر بولمىسا.
ناز ئېتەر كىملەرگە گۈل،
قېشىدا بۇلبۇل بولمىسا.

## 8. ئوينىۋالاي نادان

بۇ چىنار، نازۇك چىنار،
ئەگمەڭ ئۇنى شاخى سۇنار.
شاخى سۇنغاندىن كېيىن،
بۇلبۇل كېلىپ نەگە قونار.

قايتارما:
ئوينىۋالاي نادان، سۆيۈپ ئالاي جوگان،
ئاشىق مەن بولاي، مەشۇغۇڭ مەن بولاي.

ئىشىك ئالدى چىناردۇر،
ئەگسەم شاخى سۇنادۇر.
يار ئۈستىگە يار تۇتسا،
ئوغۇل-قىزغا گۇنادۇر.

## 9. ئالمىخان

كۆرمىگەنلەر ئېيتىدۇ،
ئالمىخان قانداق نىمە؟
ئاغزى ئويماق، بىلى چۆمۈچ،
شۇنداق ئوبدان بىر نىمە.

